الجزء ١٠ الحزب ١٩

۞ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا غَنِمۡتُم مِّن شَيۡءٖ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُۥ وَلِلرَّسُولِ
وَلِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ إِن
كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ عَبۡدِنَا يَوۡمَ ٱلۡفُرۡقَانِ
يَوۡمَ ٱلۡتَقَى ٱلۡجَمۡعَانِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤١ إِذۡ
أَنتُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُم بِٱلۡعُدۡوَةِ ٱلۡقُصۡوَىٰ وَٱلرَّكۡبُ
أَسۡفَلَ مِنكُمۡۚ وَلَوۡ تَوَاعَدتُّمۡ لَٱخۡتَلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡمِيعَٰدِ
وَلَٰكِن لِّيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗا لِّيَهۡلِكَ مَنۡ
هَلَكَ عَنۢ بَيِّنَةٖ وَيَحۡيَىٰ مَنۡ حَيَّ عَنۢ بَيِّنَةٖۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ
لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ٤٢ إِذۡ يُرِيكَهُمُ ٱللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلٗاۖ
وَلَوۡ أَرَىٰكَهُمۡ كَثِيرٗا لَّفَشِلۡتُمۡ وَلَتَنَٰزَعۡتُمۡ فِي ٱلۡأَمۡرِ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ سَلَّمَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤٣ وَإِذۡ
يُرِيكُمُوهُمۡ إِذِ ٱلۡتَقَيۡتُمۡ فِيٓ أَعۡيُنِكُمۡ قَلِيلٗا وَيُقَلِّلُكُمۡ
فِيٓ أَعۡيُنِهِمۡ لِيَقۡضِيَ ٱللَّهُ أَمۡرٗا كَانَ مَفۡعُولٗاۗ وَإِلَى ٱللَّهِ
تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٤٤ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا لَقِيتُمۡ فِئَةٗ
فَٱثۡبُتُواْ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٤٥

(41) Yaa Mu’uminootaa! Wanti isin kaafiroota irraa jihaada keessatti boojitan akka bakka shanitti qoodamee harki afur warra loleef kennamu; tokkoon hafe immoo innis bakka shanitti qoodamee tokko kan Rabbiifi ergamaa Isaa ta’u beekaa; innis bu’aa muslimootaa kan walii galaa keessatti baafama. Qoodaan biroo immoo kan firoottan ergamaa Rabbii ilmaan Haashimiifi Almuxxalibiif kennama. Qoodaan biraa kan yatiimotaati. Qoodaan biroo ammas miskiinaafi hiyyeeyyiidhaaf kennama. Kan hafe musaafira warra karaarratti galaan duraa dhumteef kennama. Kana kan gootan yoo Rabbiifi waan nuti guyyaa lola Badrii kan dhugaafi dhara adda baasee diina keessan irratti isin tumse keessa gabricha keenya Muhammad (saw) irratti buufnetti amantaniidha. Rabbiin inni isin tumse sun waan hunda irrattuu danda’aadha.

(42) Yeroo dhiibuu isa Madiinatti aanu irraan isin moggaa madiinatti dhihoo taatanii mushrikoonni immoo moggaa fagoo gara Makkaatti aanu irra ta’anii daldaltoonni immoo garjalee keessaniin naannoo galaana diimaa irra turan yaadadhaa. Odoo isiniifi mushrikoonni Badrii irratti wal qunnamuu waliif baallamtanii jiraattanii silaa gariin keessan garii ni faallessa ture. Garuu Rabbiin baallama tokkoon maleetti Badrirratti walitti isin qabe. Innis dhimma murtaa’e kan Mu’uminoota tumsuufi kaafiroota salphisuu ta’e raawwachuufi. Sana booda namni du’e akka Rabbiin odoma lakkoofsi isaanii xiqqoo ta’uu Mu’uminoota tumse ragaa ifaadhaan baree du’uufi kan jiraates ragaa iftuu Rabbiin ifa baase argee jiraata. Nama tokkoof ragaan inni Rabbirratti dhiheeffatu hin jiraatu. Rabbiin dubbii hundaawuu dhaga’aa gocha isaanii beekaadha. Homaa Isa hin dhokatu; ishee irratti isaan mindeessuuf jira.

(43) Yaa ergamichaa! Yeroo Rabbiin abjuu kee keessatti mushrikoota lakkoofsa xiqqoo taasisee sitti mullifnaan muslimootatti himtee isarratti gammadanii hamileen isaanii diina isaanii qunnamuu irratti jabaatte san tola Rabbiin siifi Mu’uminoota irratti oole yaadadhaa. Odoo Rabbiin abjuu kee keessa mushrikoota baay’ee godhee si agarsiisee silaa hamileen Mu’uminootaa dadhabee lolarraa sodaatu ture. Garuu Rabbiin nagaa godhe. Ija ergamichaa keessatti isaan xiqqeessee luynummaa irraa isaan tikse. Inni waan qalbiin of keessaa qabduufi waan nafsiin dhoksite ni beeka.

(44) Yaa Mu’uminootaa! Yeroo Rabbiin ogga mushrikootaan wal geessan xiqqoo taasisee isinitti mullisee isaaniin loluu irratti isin gootomsee akkasumas ija isaanii keessatti isin xiqqeessee odoo hin xinxalin isiniin loluuf dhufan san yaadadhaa. Rabbiin dhimma murtaa’aa ta’e mushrikoota ajjeesuufi boojuudhaan haaloo ba’achuufi Mu’uminoota tumsuudhaan tola irratti ooluu raawwachuuf ture. Amriin hunduu gara Rabbii qofa deebi’a. Nama hamtuu hojjate hamtuun mindeessee kan gaarii hojjates gaariin mindeessa.

(45) Yaa warra Rabbitti amantan! Yeroo garee kaafiroota irraa ta’anitti fuula deebitan gadi dhaabbadhaa; hin luynoominaa. Baay’inaan Rabbiin zakkaraatii isa kadhaa. Isatu isaan irratti isin tumsuuf danda’aadha. Kunis waan barbaaddan argattanii waan sodaattan irraa baraaramuu keessan kajeellaadhaafi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Boojuu qooduun kan Rabbiiti. Haala fedheen bakka fedhe kaa’a. Isa keessa nama tokkoof gaheen hin jiru.
- Rabbiin Mu’uminootaaf tooftaa baasuun, obsuun, gadi dhaabbachuufi zikrii Rabbii baay’isuun waan tumsamuuf isaan gargaaru sababa nasrii irraayi.
- Murtiin Rabbii raawwatamaadha. Ogummaan Isaa honga geessuudha. Isheetu gabroota Rabbiifi ummata hundaaf gaariidha.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَنَٰزَعُواْ فَتَفۡشَلُواْ وَتَذۡهَبَ
رِيحُكُمۡۖ وَٱصۡبِرُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٤٦ وَلَا تَكُونُواْ
كَٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بَطَرٗا وَرِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَيَصُدُّونَ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ٤٧ وَإِذۡ زَيَّنَ
لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ مِنَ
ٱلنَّاسِ وَإِنِّي جَارٞ لَّكُمۡۖ فَلَمَّا تَرَآءَتِ ٱلۡفِئَتَانِ نَكَصَ
عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكُمۡ إِنِّيٓ أَرَىٰ مَا لَا
تَرَوۡنَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَۚ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٤٨ إِذۡ يَقُولُ
ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمۡۗ
وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٤٩ وَلَوۡ
تَرَىٰٓ إِذۡ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَضۡرِبُونَ
وُجُوهَهُمۡ وَأَدۡبَٰرَهُمۡ وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ٥٠ ذَٰلِكَ
بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ٥١
كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٥٢



(46) Gocha, jechaafi haala keessan hunda keessattuu ajaja Rabbiifi ergamaa Isaa qabadhaa. Yaada keessatti wal hin dhabinaa. Wal dhabbiin dadhabina, luynummaafi humni keessan baduuf sababa ta'a. Yeroo diina keessaniin wal qunnamtan obsaa. Rabbiin tumsaafi gargaarsaan warra obsan waliin jira. Namni Rabbiin isa waliin ta'e isatu injifataadha.

(47) Fakkii mushrikoota warra boona, nama agarsiifannaafi namoota amantii Rabbii irraa dhorgaa Makkaa bahanii hin ta'inaa. Rabbiin waan isaan hojjatan marsaadha. Hojii isaanii irraa homaa isa hin dhokatu. Isheerratti isaan mindeessuuf jira.

(48) Yaa Mu'uminootaa! Yeroo shayxaanni mushrikootaaf hojii isaanii bareechee muslimootaan wal qunnamanii loluu irratti isaan gootomse 'harra wanti isin injifatu hin jiru; ani isinin tumsa; diina keessan irraa nagaan isin godha' jedhe sana tola Rabbiin isinirratti oole yaadadhaa. Yeroo gareen lamaan, gareen Mu'uminootaa maleykaa waliin ta'aniifi gareen mushrikootaa shayxaanaa waliin ta'anii wal qunnamanu shayxaanni baqatee sokke. Mushrikootaan 'ani isin irraa qulqulluudha; ani maleykota warra Mu'uminoota tumsuuf dhufan kan isin hin arginen argaara; ani Rabbiin na halaakuun sodaadha. Rabbiin abbaa adabbii cimaati; namni tokkollee adabbii isaa hin danda'u' jedhe.

(49) Yeroo munaafiqoonniifi warri iimaana dadhabaa 'muslimoota kana amantii isaanii isa diina isaanii irratti lakkoofsi xiqqaachuufi qophiin dadhabaa ta'uu waliin isaan tumsuu wareegutu gowwoomse' jedhan yaadadhaa. Warri kun namoota Rabbirratti hirkataniifi waadaa inni isaaniif seene dhugoomsan Rabbiin tumsaa isaanii ta'uu hin beekanu. Yoo hagam dadhabaa ta'anis Rabbiin isaan hin salphisu. Rabbiin injifataa homaa isa hin mo'anneedha. Murtiifi sharii'aa isaa keessattis ogeessa.

(50) Yaa ergamichaa! Odoo yeroo maleykonni lubbuu kaafirootaa fuutu haala yeroo isaan itti garagalan fuula isaanii rukutanuufi yeroo isaan irraa deebi'an immoo dugda isaanii rukutanuun 'yaa kaafirootaa adabbii gubduu dhandhamaa' jedhaa butanii baasan argitee amrii guddaa argita.

(51) Yaa kaafirootaa! Adabbiin laalessaan yeroo lubbuun keessan fuudhamu isin qunnamu, adabbiin gubaan qabriifi aakhiraatti isin mudatu kun sababni isaa waan harki keessan addunyaa irratti hojjatteedha. Rabbiin nama hin miidhu. Haqaan jidduu isaaniitti murteessa.

(52) Adabbiin inni kaafiroota kanatti bu'e dhuunfaa isaanii qofaa miti. Inni aadaa Rabbii kan inni kaafiroota baraafi biyya hundaa irratti raawwateedha. Hordoftoota Fir'awniifi ummata isaaniin duraas ogga isaan keeyyattoota Rabbitti kafaran tuqee ture. Rabbiin sababa badii isaanii qabaa cimaa isaan qabe. Adabbii isaa isaanirratti buuse. Rabbiin jabaa hin injifatamneefi nama isa yakkees abbaa adabbii cimaati.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Boonni dhukkuba hamaa maalummaa nama tokkoo gadi buuftuudha. Haqiiqaa namichaas balleessuuf ariifata.
- Obsi rakkoofi musiibaa adda addaa keessa taruuf gargaara. Akkasumas nama obse Rabbiin ni gargaara.
- Wal dhabbiin sababa ummanni ittiin qoodamu, boodatti hafuufi cabinaafis sodaachuudha; humni, tumsiifi biyyi of danda'uunis kan ittiin baduudha.
- Iimaanni abbaa isaa dhimma sodaachisaa loltoonnillee irra gahuu sodaatan irra gahuu dirqisiisa.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمۡ يَكُ مُغَيِّرٗا نِّعۡمَةً أَنۡعَمَهَا عَلَىٰ قَوۡمٍ حَتَّىٰ
يُغَيِّرُواْ مَا بِأَنفُسِهِمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٥٣ كَدَأۡبِ ءَالِ
فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ فَأَهۡلَكۡنَٰهُم
بِذُنُوبِهِمۡ وَأَغۡرَقۡنَآ ءَالَ فِرۡعَوۡنَۚ وَكُلّٞ كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٥٤
إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ
٥٥ ٱلَّذِينَ عَٰهَدتَّ مِنۡهُمۡ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهۡدَهُمۡ فِي كُلِّ
مَرَّةٖ وَهُمۡ لَا يَتَّقُونَ ٥٦ فَإِمَّا تَثۡقَفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡحَرۡبِ فَشَرِّدۡ بِهِم
مَّنۡ خَلۡفَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَذَّكَّرُونَ ٥٧ وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوۡمٍ
خِيَانَةٗ فَٱنۢبِذۡ إِلَيۡهِمۡ عَلَىٰ سَوَآءٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡخَآئِنِينَ
٥٨ وَلَا يَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَبَقُوٓاْۚ إِنَّهُمۡ لَا يُعۡجِزُونَ
٥٩ وَأَعِدُّواْ لَهُم مَّا ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن قُوَّةٖ وَمِن رِّبَاطِ ٱلۡخَيۡلِ
تُرۡهِبُونَ بِهِۦ عَدُوَّ ٱللَّهِ وَعَدُوَّكُمۡ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمۡ
لَا تَعۡلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ يَعۡلَمُهُمۡۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيۡءٖ فِي سَبِيلِ
ربع الحزب ١٩ ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٦٠ ۞ وَإِن جَنَحُواْ لِلسَّلۡمِ
فَٱجۡنَحۡ لَهَا وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦١



(53) Adabbiin cimaan kun sababa Rabbiin ogga ummata wahii irratti tola oole hanga isaan haala isaanii iimaanaafi qajeeluma gaarii irraa gara haala fokkataa Rabbitti kafaruu, isa yakkuufi qananii isaatti kafaruutti jijjiiranutti isaan irraa hin kaasu ta'eefi. Rabbiin dubbii gabroottan isaa dhagahaa; gocha isaaniis beekaadha. Isheerraa homaa isa hin dhokatu.

(54) Haalli kaafiroota kanaa akkuma kaafiroota biroo kanneen akka hordoftoota Fir'awniifi ummata kijibsiiftuu duraati. Keeyyattoota Rabbii ni kijibsiisan. Sababa yakka isaan hojjatanii Rabbiin isaan dhabamsiise. Rabbiin hordoftoota Fir'awn bishaaniin dhabamsiise; ummanni Fir'awniifi warreen kijibsiiftuun duraanii hunduu sababa Rabbitti qindeessuufi kufrii isaanii zaalimoota ta'an. Kanaan adabbii Rabbii haqa godhatanii isaan adabe.

(55) Irra hamaan waan lafarra deemuu warra Rabbiifi ergamaa Isaatti kafaraniidha. Isaan waan kufrii irra turaniif odoma aayanni isaanitti dhufteeyyuu hin amananu. Wantoonni nama qajeelchan kan akka sammuu, dhageettiifi agartuu isaan keessatti bu'aa dhabdeetti.

(56) Warri akka Banii Qurayzaa kan isaanii waliin waadaa seentee ergasii isaan yeroo hundaa waadaa sana diigan isaan Rabbiin hin sodaatanu waadaa isaaniis hin guutanu.

(57) Yaa ergamichaa! Yeroo warra waadaa isaanii diigan kana lola keessatti itti dhufte akka warri biraa dhaga'anii sababa isaa siin loluu sodaataniif jiilchaa cimaa isaan jiilchi.

(58) Yaa ergamichaa! Yeroo ummata waadaa siif seenan irraa mallattoo wahiitiin si gowwoomsuufi waadaa diiguu sodaatte akka beekumsa isaa keessatti wal qixa taataniif waadaa isaanii dhiisuu isaanitti beeksisi; odoo isaanitti hin beeksisin akka tasaa isaan hin weerarin. Yoo akkas gooteef khiyaanaa ta'a. Rabbiin warra ganuu hojjatan hin jaalatu. Kanaafuu ati ganuu irraa eeggadhu.

(59) Warri kafaran adabbii Rabbii jalaa baaneerraa hin yaadin. Isa jalaa hin maqsanu; adabbii isaa jalaas hin bahanu. Inni isaanitti ni gaha; adabbiis isaanitti dhaqqabsiisa.

(60) Yaa Mu'uminootaa! Lakkoofsaafi qophii irraa waan dandeessaniin qophaa'aa. Faradoo karaa Rabbii keessatti qabdanii ittiin diina Rabbiitiifi diinota keessan kaafiroota yeroo isinitti eeggatan irraa ta'an sodaachiftaniin qophaa'aa. Ummata biraa kan isin isaaniifi waan isaan isinii qopheessaaran hin beeknes ittiin sodaachiftu. Rabbiin qofatu isaaniifi diinummaa isaan isiniif qopheessan beeka. Qabeenya xiqqaafi guddaa isin kennattan Rabbiin addunyaatti bakka isiniif buusa. Aakhiraatti immoo mindaa isaa guutee isiniif kenna. Kanaafuu karaa Rabbii keessatti kennuu irratti ariifadhaa.

(61) Yaa ergamichaa! Yoo isaan gara nageenyaafi lola dhiisuutti daban atis gara sanatti dabi. Rabbirratti hirkadhu. Inni si hin xiqqeessu. Inni jecha isaanii dhaga'aa gochaafi niyyaa isaanii beekaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Bu'aan gumaafi adabbiin biraa qabu namni yakka hin hojjatin akka irraa dhorgamu taasifti. Isa hojjateefis akka itti hin deebine gorsa taati.
- Warra waadaa seenaniif waadaa isaanii guutuun haala Mu'uminootaati. Garuu yoo ganuun ifaan isaan irraa argamte malee.
- Waan diina jeequ kan akka meeshaa, yaadaafi siyaasaa hundaan qophaa'uun muslimoota irratti dirqama.
- Yeroo diinaa wajjin waadaa seenanii nagoomuun bu'aa qabaate waadaa seenuun ni ta'a.

وَإِن يُرِيدُوٓاْ أَن يَخۡدَعُوكَ فَإِنَّ حَسۡبَكَ ٱللَّهُۚ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَيَّدَكَ
بِنَصۡرِهِۦ وَبِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٢ وَأَلَّفَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡۚ لَوۡ أَنفَقۡتَ
مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مَّآ أَلَّفۡتَ بَيۡنَ قُلُوبِهِمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ
أَلَّفَ بَيۡنَهُمۡۚ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَسۡبُكَ
ٱللَّهُ وَمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٤ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ حَرِّضِ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ عَلَى ٱلۡقِتَالِۚ إِن يَكُن مِّنكُمۡ عِشۡرُونَ صَٰبِرُونَ
يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّاْئَةٞ يَغۡلِبُوٓاْ أَلۡفٗا مِّنَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَفۡقَهُونَ ٦٥ ٱلۡـَٰٔنَ خَفَّفَ
ٱللَّهُ عَنكُمۡ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمۡ ضَعۡفٗاۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّاْئَةٞ
صَابِرَةٞ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن مِّنكُمۡ أَلۡفٞ يَغۡلِبُوٓاْ
أَلۡفَيۡنِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٦٦ مَا كَانَ لِنَبِيٍّ
أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسۡرَىٰ حَتَّىٰ يُثۡخِنَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ تُرِيدُونَ عَرَضَ
ٱلدُّنۡيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ ٱلۡأٓخِرَةَۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٦٧ لَّوۡلَا كِتَٰبٞ
مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمۡ فِيمَآ أَخَذۡتُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٦٨ فَكُلُواْ
مِمَّا غَنِمۡتُمۡ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٩



(62) Yaa ergamichaa! Nageenyaafi lola dhiisuudhaan yoo si gananii lola keetiif qohaa'uu fedhan Rabbiin tooftaafi ganuu isaanii irraa siif gahaadha. Inni isatu tumsa Isaatiin si jabeesse; akkasumas Isatu tumsa Mu'uminoota si waliin ta'aniitiin si jabeesse.

(63) Qalbii Mu'uminoota warra si tumsanii Rabbitu erga isaan adda turanii tokko taasise. Qabeenya dachii keessa jiru odoo qalbii isaanii adda bahe tokko gochuuf kennitee tokko hin gootu. Garuu Rabbitu tokko isaan godhe. Inni mootummaa isaa keessatti injifataadha; homaa Isa hin mo'atu. Uumamaafi sharii'aa Isaa keessatti ogeessa.

(64) Yaa Nabiyyichaa! Rabbiin hamtuu diina keetiitiif siif gaha; Mu'uminoota si waliin jiranuufis gahaadha. Rabbitti quufii Isarratti hirkadhu.

(65) Yaa Nabiyyichaa! Mu'uminoota lolarratti kakaasi. Waan hamilee isaanii kakaasuun isaan kakaasi. Yaa Mu'uminootaa! Yoo isinirraa namni digdamni lolarratti obsan jiraatan kaafiroota irraa dhibba lama mo'atu. Yoo isin irraa namni dhibbi lola irratti obsu jiraate kaafiroota kuma mo'atu. Kunis waan kaafiroonni akka Rabbiin jaalalloo Isaa tumsuufi diinota Isaa salphisuu hin beekneefi. Isaan kaayyoo lolaas hin beekanu; addunyaa irratti ol ta'uuf lolu.

(66) Yaa Mu'uminootaa! Rabbiin amma waan dadhabina keessan beekeef isinirraa salphise. Isiniif tola ooluudhaan isiniif laaffise. Tokkoon isinirraa ta'e irratti bakka kudhanii kaafira lama fuuldura dhaabachuu dirqama godhe. Yoo isin irraa namni dhibbi lola diinaa irraatti obsu jiraate dhibba lama mo'atu. Yoo obsitoonni kumni jiraataniif eeyyama Rabbiitiin kuma lama mo'atu. Rabbiin tumsaafi gargaarsan Mu'uminoota warra obsan waliin jira.

(67) Nabiyyichaaf kaafiroota warra isaan lolan irraa akka isaan sodaatanii lamuu isaan loluutti hin deebineef hanga lafarratti baay'ee isaanii ajjeesutti booji'amaa isaanii qabachuun hin ta'u. Yaa Mu'uminootaa! Booji'amtoota Badrii qabachuudhaan qarshii fidaa sana feetan. Rabbiin immoo aakhiraa ishee amantii tumsuufi isa kabachiisuudhaan argamu fedha. Rabbiin injifataadha homaa Isa hin mo'atu. Gochaafi sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

(68) Odoo qadara keessatti sila boojuu halaala isiniif gochuufi fidaa isaa fudhachuu eeyyamuun murtaa'ee taruu baatee, sababa boojuutiifi fidaa booji'amtoota irraa fudhattaniin adabbii cimaatu isin tuqa ture.

(69) Yaa Mu'uminootaa! Boojuu kaafiroota irraa fudhattan irraa nyaadhaa; inni isiniif halaala. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

## Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Keeyyattoota kana keessa diinota isaanii irratti Mu'uminoota tumsuuf waadaa galuu Rabbiitu jira.
- Diinota fuulduratti gadi dhaabatanii loluun muslimoota irratti dirqama. Isa keessatti filannoo hin qabanu.
- Rabbiin gabroota isaatiif waan ol ta'aa filata; gadi aanaa hin jaalatuuf. Kanaafuu mindaa aakhiraa isa ol aanaa barbaaduutti kakaase.
- Gabroota fidaadhaan gadi dhiisuun yookiin tola itti ooluun booda injifannoo mirkaneeffatanii malee hin ta'u.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيۡدِيكُم مِّنَ ٱلۡأَسۡرَىٰٓ إِن يَعۡلَمِ ٱللَّهُ
فِي قُلُوبِكُمۡ خَيۡرٗا يُؤۡتِكُمۡ خَيۡرٗا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧٠ وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدۡ خَانُواْ ٱللَّهَ
مِن قَبۡلُ فَأَمۡكَنَ مِنۡهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٧١ إِنَّ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَلَمۡ يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن شَيۡءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ
وَإِنِ ٱسۡتَنصَرُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيۡكُمُ ٱلنَّصۡرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوۡمِۭ
بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٧٢ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٍۚ إِلَّا تَفۡعَلُوهُ تَكُن فِتۡنَةٞ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَفَسَادٞ كَبِيرٞ ٧٣ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ
حَقّٗاۚ لَّهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٧٤ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنۢ بَعۡدُ
وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ مَعَكُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ مِنكُمۡۚ وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ
بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٧٥



(70) Yaa Nabiyyichaa! Booji'amtoota mushrikootaa irraa warra guyyaa Badrii harka keessan seenaniin 'Rabbiin yoo qalbii keessan keessatti yaada toltufi niyyaa gaarii beeke, waan fidaadhaan isinirraa fudhatame kan caalu isiniif kenna. Waan isinirraa fudhatameen hin gaddinaa; Rabbiin badii keessan isiniif araarama Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas' jedhi. Waadaan Rabbii kun Abbaasiifi kan biroo warra islaama'aniif milkaa'eera.

(71) Yaa Muhammad! Yoo isaan jecha sitti mullisanuun si ganuu fedhan duraanis Rabbiin gananiiru. Rabbiin isaanirratti si tumseera. Isaan irraa namni ajjeefame ajjeefamee kan booji'ame booji'ameera. Yoo itti deebi'aniif sanuma haa eeggatanu. Rabbiin uumaa isaatiif waan tolu beekaadha; gocha isaa keessattis ogeessa.

(72) Warri Rabbitti amananii ergamaa Isaa hordofanii sharii'aa Isaatiin hojjatan, biyya kufrii irraa gara biyya Islaamaatti yookiin bakka Rabbiin itti gabbaranutti godaanan, qabeenya isaaniifi lubbuu isaanii wareeguudhaan karaa Rabbii keessatti qabsaa'an, warri mana isaanii keessa isaan qubsiisanii isaan tumsanis, warri kun muhaajirootaafi ansaarotaa, dhugumatti isaan gariin isaanii tumsaafi gargaarsa keessatti jaalalloo gariiti. Warri Rabbitti amananii biyya kufrii irraa gara biyya Islaamaatti hin godaanin Yaa Mu'uminootaa! Hanga isaan karaa Rabbii keessatti godaananutti isaan tumsuufi tiksuun isinirratti dirqamaa miti. Garuu yoo kaafiroonni isaan miinaan gargaarsa isinirra barbaadaniif gargaaraa. Garuu yoo jidduu keessaniifi jidduu diina isaanii waadaan kan isaan hin diigin jiraate hin ta'u. Rabbiin waan isin hojjattan argaadha. Hojii keessan irraa homaa isa hin dhokatu. Isheerratti isin mindeessuuf jira.

(73) Warri Rabbitti kafaranii kufriin walitti isaan qabu gariin isaanii garii tumsu. Mu'uminni jaalalloo isaan hin godhatin. Yoo isin Mu'uminoota jaalalloo godhattanii kaafiroota diina hin godhatin Mu'uminoonni nama diina isaanii irratti isaan tumsu dhabuudhaan fitnaan argamti. Amantii Rabbii irraa deebisuudhaan dachii keessatti badiin guddaan argama.

(74) Warri Rabbitti amananii karaa isaa keessatti godaanan, kan warra karaa Rabbii keessatti godaanan maxxanfatanii isaan tumsan isaantu iimaana dhugaatiin ibsamu. Mindaan isaanii Rabbii isaanii biratti yakki isaanii isaaniif dhiifamuufi soorata gaarii jannata ta'eedha.

(75) Warri booda iimaana warra duraa kan akka muhaajirootaafi ansaarotaatii amananii biyya kufrii irraa gara biyya Islaamaatti godaanan, jechi Rabbii ol haa taatuufi jechi kaafirootaa gadi haa taatuudhaaf qabsaa'an, Yaa Mu'uminootaa! Isaan isin irraayi. Haqni isin qabdan isaaniifis jira; dirqamni isinirra jiru isaanirras jira. Warri firoomaan wal dhaalan seera Rabbii keessatti warra iimaanaafi godaansaan duraan wal dhaalaa turan irra gariin isaanii gariitti aanaadha. Rabbiin waan hundaa beekaadha. Homaa Isa hin dhokatu. Inni waan gabroota Isaatiif tolu beekaadha; kanaafuu karaa isaaniif godha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminoota irratti booji'amtoota iimaanaatti kakaasuun dirqama ta'a.
- Hanga Mu'uminoonni sababa nasrii kan meeshaafi iimaanaa qabataniin tumsi Rabbii akka isaanii waliin turu gammachiisuutu aayattoota keessa jira.
- Muslimoonni yeroo warra kufrii miidhaan isaanii hin mullatin irratti harka tokkicha hin ta'in dachii keessatti badii guddaatu uumama.
- Sharii'aa Islaamaa keessatti sadarkaa waadaa guutuun qabu; kun odoma bu'aa muslimoota garii faallesseeyyuu dirqama ta'a.

سُورَةُ التَّوْبَةِ — آياتها ١٢٩ — ترتيبها ٩

نصف الحزب ١٩

بَرَآءَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١
فَسِيحُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى
ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُخْزِى ٱلْكَٰفِرِينَ ٢ وَأَذَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ
إِلَى ٱلنَّاسِ يَوْمَ ٱلْحَجِّ ٱلْأَكْبَرِ أَنَّ ٱللَّهَ بَرِىٓءٌ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ
وَرَسُولُهُۥ ۚ فَإِن تُبْتُمْ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى ٱللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ
٣ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ثُمَّ لَمْ يَنقُصُوكُمْ شَيْـًٔا
وَلَمْ يُظَٰهِرُوا۟ عَلَيْكُمْ أَحَدًا فَأَتِمُّوٓا۟ إِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ إِلَىٰ مُدَّتِهِمْ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ٤ فَإِذَا ٱنسَلَخَ ٱلْأَشْهُرُ ٱلْحُرُمُ
فَٱقْتُلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ وَخُذُوهُمْ وَٱحْصُرُوهُمْ
وَٱقْعُدُوا۟ لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ ۚ فَإِن تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟
ٱلزَّكَوٰةَ فَخَلُّوا۟ سَبِيلَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٥ وَإِنْ أَحَدٌ
مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ٱسْتَجَارَكَ فَأَجِرْهُ حَتَّىٰ يَسْمَعَ كَلَٰمَ
ٱللَّهِ ثُمَّ أَبْلِغْهُ مَأْمَنَهُۥ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْلَمُونَ ٦



## BOQONNAA ATTAWBAA

- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

kanaa haala garee adda addaa ifa baasuu, munaafiqoota saaxiluufi mu`uminoota adda baasuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa muslimoota! Isheen kun qulqullina Rabbiifi Ergamaa isaa biraa taate akkasumas waadaan mushrikoota jaziiraa Arabaa keessatti argamanu waliin isin seentan sun dhumuu beeksisuudha.

(2) Kanaafuu Yaa Mushrikootaa! Dachii keessa ji`a afuriif haala nagaa taataniin deemaa. Sana booda waadaaniifi nageenyi isiniif hin jiru. Yoo kufrii keessan itti fuftan adabbii Rabbii jalaa gonkumaa bahuu akka hin dandeenye hubadhaa. Ammas Rabbiin addunyaa irratti kaafiroota ajjeechaafi boojiin akka isaan xiqqeessu hubadhaa. Guyyaa Qiyaamaas ibidda seensisuudhaan isaan xiqqeessa. Kun namoota waadaa isaanii diigan hunda ni dabalata. Akkuma kana namoota waadaan isaanii hin daangeeffaminis ni dabalata. Nama waadaan isaa beekamaa ta`e utuma ji`a afurii ol ta`eeyyuu waadaan isaa ni guutamaaf.

(3) Kun beeksisa Rabbiif Ergamaa isaa biraa gara namoota hundaatti guyyaa iidal ad-haa Rabbiifi ergamaan isaa mushrikoota irraa qulqulluu ta`uu isaanii ibsuuf godhameedha. Yaa mushrikootaa! Shirkii keessan irraa yoo tawbattan tawbanni keessan isiniif gaarii ta`a. Yoo diddanii tawbata irraa garagaltan Rabbiifi adabbii isaa jalaa bahuu akka hin dandeenye hubadhaa. Yaa Ergamichaa! Warra Rabbitti kafaran sana waan isaan rifachiisu isaanitti himi. Innis adabbii laalessaa isaan eeggatuudha.

(4) Mushrikoota irraa warrra waadaa isaan waliin seentanii waadaa isiniif seenan sana irraa waatokko odoo hin hir`isin kan isiniif guutan sun odoo hafanuu. Isaan murtee isa duraa keessaa waan siinoo baafamanuuf hanga beellamni isaanii dhumutti waadaa isaanii isaaniif guutaa. Rabbiin warra ajaja isaa guutuudhaan isa sodaatanu ni jaallata. Kana keessaa tokko waadaa guutuudha. Ammas warra wantoota inni dhorke irraa dhowwamuudhaan isa sodaatanu ni jaallata. Wantoota Inni dhorke keessaa tokko khiyaanaadha.

(5) Baatiiwwan kabajamoon kan isin ishee keessa diinota keessan nagaa taasiftan yeroo dhumte mushrikoota bakkuma itti dhuftanitti isaan ajjeesaa; qehee isaaniittis isaan marsaa. Karaa isaan bahanurraas taa`aatii isaan qeexaa. Yoo shirkii irraa gara Rabbitti tawbatanii salaata haalaan salaatanii zakaa horii isaanii kennan, dhugumaan Islaama keessatti obbolaa keessan ta`aniiru waan ta`eef isaan ajjeesuu dhiisaa. Rabbin gabroota isaa irraa nama tawbateef kan akkaan dhiisuufi akkan mararfatuudha.

(6) Yaa Ergamichaa! Mushrikoota dhiigniifi horiin isaanii eeyyamamaa ta`e keessaa tokko tika kee keessa yoo seene, haasaa Rabbii akka dhaggeeffatuu jecha waan inni barbaade tole jedhiif. Sana booda iddoo nageenyi isaa itti eegamu isa qaqqabsiisi. Sababni isaas kaafiroonni maalummaa amantaa kanaa ummata hin beekne waan ta`aniif yeroo Qur`aana dhaggeeffatanii baranu qajeeluu isaaniitu mala waan ta`eefi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Aayatoota kana keessa Islaamni diinaa waliin bu`uura nageenyaafi wal hubachuu irratti hariiroon walqixxummaa akka argamu fedhii guddaa akka qabu kan argisiisanu ragaalee ifaa ta`antu jiru. Islaamni waadaaf iddoo guddaa kenna. Ishee guutuus dirqama taasisa. Ishee eeguus iimaana irraa kan madde taasisa. Sodaa Rabbiitii waliinis kan walqabatuudha. Salaata salaatuuniifi zakaa kennachuun islaamummaadhaaf ragaadha. Isaan lamaan dhiigaafi qabeenya namaa ni tiksu.
- Nama isaan lachan raawwateef haqa Muslimoonni qabanu kan akka dhiigaafi qabeenyi isaanii eegamuu isaaf dirqama taasisa.
- Nageenya buusuun karaa taasifamuu isaa: kana jechuun warra ittiin lolamaa jiru akka nageenyi gidduu isaaniitti argamu yoo isaan Muslimoota gaafatan wanti nageenyaa Islaamaatiif tolu ni qeebalama. Kana keessa gara bal`inaafi kaafiraa wajjin waliin jiraachuun akka danda`amu argisiisuutu jira. Nageenya filachuufis kun ragadha.

كَيْفَ يَكُونُ لِلْمُشْرِكِينَ عَهْدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِۦٓ
إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ فَمَا ٱسْتَقَٰمُوا۟
لَكُمْ فَٱسْتَقِيمُوا۟ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ٧
كَيْفَ وَإِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوا۟ فِيكُمْ إِلًّا وَلَا
ذِمَّةً ۚ يُرْضُونَكُم بِأَفْوَٰهِهِمْ وَتَأْبَىٰ قُلُوبُهُمْ وَأَكْثَرُهُمْ
فَٰسِقُونَ ٨ ٱشْتَرَوْا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا فَصَدُّوا۟ عَن
سَبِيلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٩ لَا يَرْقُبُونَ
فِى مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُعْتَدُونَ ١٠ فَإِن
تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخْوَٰنُكُمْ فِى
ٱلدِّينِ ۗ وَنُفَصِّلُ ٱلْـَٔايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ١١ وَإِن
نَّكَثُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُم مِّنۢ بَعْدِ عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوا۟ فِى دِينِكُمْ
فَقَٰتِلُوٓا۟ أَئِمَّةَ ٱلْكُفْرِ ۙ إِنَّهُمْ لَآ أَيْمَٰنَ لَهُمْ لَعَلَّهُمْ
يَنتَهُونَ ١٢ أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوْمًا نَّكَثُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُمْ
وَهَمُّوا۟ بِإِخْرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ
أَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ فَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَوْهُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٣



(7) Mushriikootaaf waadaan jiraachuu hin qabu. Rabbiifi Ergamaa isaa bira waan jiru immoo yoo mushrikoonni isin waliigaltee Hudaybiyyaa irratti masjidal Haraam biratti waadaa ittiin seentan sun yoo waadaa gidduu keessaniifi gidduu isaanii jiru diiguu dhiisanii yoo eegan isinis waadaa sana guutaa. Hin diiginaa. Rabbiin warra ajaja isaa guutuufi dhorkaa isaa irraa dhowwamuun isa sodaatanu ni beeka.

(8) Odoo isaan diina keessan ta`anii jiranuu akkamitti waadaaniifi nageenyi isaaniif jiraata? Odoo isin irratti olta`iinsa argatanii waa`ee keessan ilaalchisee Rabbiin, firoomaafi waadaa hin eeggatanu; hinumaa adabbii hamaa isin dhadhamsiisu. Haasaa gaarii arrabni isaanii dubbattuun isin jaallatu; garuu qalbiin isaanii arraba isaanii waliin wal hin ta`u. Waan jedhanu sana hin guutanu. Irra baayyeen isaanii waadaa diiguu isaaniitiin Rabbiin buluu irraa bahaniiru.

(9) Aayata Rabbii kan ishee keessa waadaa Rabbii guutuun jiru sana gatii addunyaa xiqqoo kan gara shaawaafi fedhii lubbuu isaanii ittiin dhaqqabanutti jijjiirratan. Lubbuu isaanii haqa hordofuu irraa deebisan. Ofiifis irraa garagalanii nama isaan malee jirus irraa deebisan. Hojiin isaan hojjataa turan fokkate.

(10) Diinummaa isaan keessa jiru irraa kan ka`e waa`ee mu`uminootaa ilaalchisee Rabbiin, firoomaafi waadaa hin eeggatanu. Waan miidhaafi diinummaadhaan beekamanuuf isaan warra daangaa Rabbii darbanuudha.

(11) Kufrii isaanii irraa gara Rabbitti tawbatanii yoo deebi`an, shahaadaa lachan yoo dubbatan, salaatas salaatanii zakaa horii isaanii yoo kennan dhugaatti muslimoota ta`aniiru. Isaanis diinii keessatti obbolaa keessan. Wanti isiniif jiru isaaniifis jira; akkasumas wanti isin irra jiru isaan irras jira. Isaan loluun isiniif hin eeyyamamu. Islaamummaan isaanii dhiiga, qabeenyaafi kabajaa isaanii ni eega. Namoota beekanuuf keeyyattoota keenya ni ibsina. Isaantu ittiin fayyadamee namoota biraas ittiin fayyada.

(12) Mushrikoonni isin beellama beekamaa ta`e irratti lola dhaabuuf waadaa isaan wajjin seentan waadaa isaanii yoo diiganii amantaa keessan arrabsan, isaan durabu`oota kufrii waan ta`aniif isaaniif waadaan hin jiru; kanaafuu ittiin lolaa. Waadaa dhiiga isaanii tiksus hin qabanu. Hanga isaan kufriifi waadaa diiguu akkasumas amantaa arrabsuu irraa deebi`anutti ittiin lolaa.

(13) Yaa Mu`uminootaa! ummata waadaa isaanii diigan, walgahii Daarannadwaatti gaggeessan irratti Makkaan keessaa Ergamicha baasuuf kan waliigalan akkasumas yeroo gosa Bakrii Qurayshotaa waliin walii kakattee jirtu sana Banii khuzaa`aa kan Ergamaa Rabbii (saw) wajjin walii kakatanii jiranu irratti gargaaranu, kan jalqaba waraanaan isin jalqabe isaan ta`uu waliin maaliif ittiin hin lolle? Isaan sodaattuu? Isaaniin loluuf fuul duratti hin deematanuu? Yoo dhugumaan Rabbitti kan amantanu taatan isa sodaachuu keessantu irra haqa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kayyattoonni kun mushrikoota warra waadaa diigan waliin loluun sababawwan baayyeedhaaf yemmuu ta`u kanneen keessaa inni guddaan waadaadha.
- Keeyyattoota kana keessa nama salaataafi zakaa kennuu dide akka ittiin lolamu akeekuutu jira. Akkuma Abuubakir (ra) hojjate.
- Ulamoonni gariin “yoo amantaa keessanitti qoosan” kan jedhu ragaa godhatanii nama beekaa cabsaaf jecha diiniitti qoose yookiin arrabse ittiin loluun dirqama jedhu.
- Keeyyatoota kana keessa Mu`umina Rabbiin tokkicha sodaatu irratti namoota hunda caalaa lola irratti goota ta`uun isa irratti dirqama ta`uu akeekuutu jira.

قَٰتِلُوهُمۡ يُعَذِّبۡهُمُ ٱللَّهُ بِأَيۡدِيكُمۡ وَيُخۡزِهِمۡ وَيَنصُرۡكُمۡ
عَلَيۡهِمۡ وَيَشۡفِ صُدُورَ قَوۡمٖ مُّؤۡمِنِينَ ١٤ وَيُذۡهِبۡ غَيۡظَ
قُلُوبِهِمۡۗ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٥
أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تُتۡرَكُواْ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمۡ
وَلَمۡ يَتَّخِذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَلِيجَةٗۚ
وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٦ مَا كَانَ لِلۡمُشۡرِكِينَ أَن يَعۡمُرُواْ مَسَٰجِدَ
ٱللَّهِ شَٰهِدِينَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِم بِٱلۡكُفۡرِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ
أَعۡمَٰلُهُمۡ وَفِي ٱلنَّارِ هُمۡ خَٰلِدُونَ ١٧ إِنَّمَا يَعۡمُرُ مَسَٰجِدَ
ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَأَقَامَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى
ٱلزَّكَوٰةَ وَلَمۡ يَخۡشَ إِلَّا ٱللَّهَۖ فَعَسَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ أَن يَكُونُواْ مِنَ
ٱلۡمُهۡتَدِينَ ١٨ ۞ أَجَعَلۡتُمۡ سِقَايَةَ ٱلۡحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلۡمَسۡجِدِ (ثلاثة أرباع الحزب ١٩)
ٱلۡحَرَامِ كَمَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَجَٰهَدَ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِۚ لَا يَسۡتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ
١٩ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ
وَأَنفُسِهِمۡ أَعۡظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠



(14) Yaa Mu`uminootaa! mushrikoota kanaan lolaa. Yoo isin ittiin loltan akka isin isaan ajjeeftanu godhee harka keessaniin Rabbiin isaan adaba. Akkuma kana mo`atamuufi booji`amuun isaan xiqqeessuudhaan isaan adaba. Injifannoo isiniif kennuun isaan irratti isin gargaara. Mu`uminoota warra lola irratti hin argamin ajjeefamuu, booi`amuufi mo`atamuu diina isaanii irra gaheefi injifannoo mu`uminootaaf taasisuudhaan dhukkuba qalbii isaanii isaaniif fayyisa.

(15) Injifannoo isaan irratti argataniin qalbii Mu`uminootaa irraa gaabbii fuudha. Warra didan kana irraa yoo tawbatan nama fedhe irraa tawbata isaa Rabbiin irra qeebala. Akkuma guyyaa Makkaan banamtuu namoota gariif argametti. Rabbiin isaan irraa warra dhugaan tawbatu ni beeka. Waan uumuu, waan taasisuufi seera baasu ilaalchisee inni ogessa.

(16) Yaa Mu`uminootaa! Rabbiin odoo isin hin mokkorin isin dhiisa seetanii? Mokkorriin aadaa aadaa Rabbii irraa ta`eedha. Warra isin irraa qulqullummaadhaan Rabbiif jecha qabsaahanuufi kaafiroota irraa hiriyaa itti michoomanu kan hin godhatin Rabbiin beekee hanga namootaaf ifa galchutti ni mokkoramtu. Rabbiin waan isi hojjattanu keessa beekaadha. Isa irraa homaa hin dhokatu; siichi waan isin hojjatan irratti mindaa isiniif galcha.

(17) Hojii isaan irraa mul`atuun waan kufrii of irratti mirkaneessaniif gosa ibaadaa adda addaatiin masjidota Rabbii ijaaruun mushrikootaaf hin ta`u. Warreen kun ulaagaa hojiin qeebalamuuf barbaachisu (iimaana) waan hin qabneef hojiin isaanii jalaa baddeetti. Isaan Guyyaa Qiyaamaa siichi ibidda seenuuf deemu. Du`uu isaaniitiin duratti shirkii isaanii irraa yoo hin tawbatin ishee keessaayis hin baafamanu.

(18) Namni ijaarsa masjidaa haqa godhatuufi waan ishee barbaachisu raawwatu, nama Rabbiin tokkichatti amanu, kan isatti waa tokkollee hin qindeessine, nama salaata eeggatuufi zakaa horii isaa kennate akkasumas nama Rabbiin malee waa tokkollee hin sodaanneedha. Warreen kun isaanumatu karaa qajeelaa irratti qajeeluun isaanii kajeelama. Mushrikoonni garuu kana irraa baayyee fagoodha.

(19) Yaa mushrikootaa! Warra hajjaajota obaasanuufi ijaarsa masjidal Haraamiin dhaabbatanu akka nama Rabbitti amanee isatti waa hin qindeessiniifi guyyaa Qiyaamaatti amanee lubbuufi qabeenyaa isaatiin akka jechi Rabbii ol taatuufi jechi warra kafaree gadi taatu qabsaa`e sadarkaa isaanii Rabbiin biratti walqixa taasiftuu? Rabbiin biratti gonkumaa wal hin qixxaahanu. Rabbiin warra shirkii hojjachuun badii raawwatanu utumaa hojii gaggaarii akka hajjaajota obaasuullee hojjatanii waan gaarii isaaniif hin godhu.

(20) Warreen Rabbitti amanuufi biyya kufrii irraa gara biyya Islaamaatti godaanuu walitti qabatan, akkasumas lubbuufi qabeenyaa isaaniitiin karaa Rabbii keessatti qabsaa`an namoota kaan caalaa Rabbiin biratti sadarkaa guddaatu isaaniif jira. Warreen bifa kanaan ibsaman jannataan warri milkaahanu isaanuma.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Keeyyattoota kana keessa akka Rabbiin gabroota isaa mu`uminaa jaallatu akeekuutu jira. Isaan jaallachuu irraa kan ka`e kaayyoo sharii`aa keessa waan qalbii isaanii fayyisuufi yaaddoo isaan irraa kaasu taasise.
- Wanti yaadame kun akka galma gahuu jecha Rabbiin jihaada karaa godhe. Innis warri diinii Rabbiitiif malee waa biraatiif hin qabsoofne warra sobanii iimaana himatanu irraa akka adda bahanuuf.
- Warri dhugaan masjidota akkan ijaaranu warra iimaana dhugaa, hojii gaggaarii keessaa ijoo kan ta`an kan akka salaataafi zakaadhaan sodaa Rabbii ishee waa hundaaf ijoo taate sanaan raawwatanuudha.
- Jihaadniifi Rabbitti amanuun hajjaajota obaasuufi masjidal haraam ijaaruu irra sadarkaa baayyee ta`een caala. Sababni isaas iimaanni hundee diiniiti. Karaa Rabbii keessatti qabsaahuun immoo qaccee gooba diiniiti.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَّهُمْ فِيهَا
نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ﴿٢١﴾ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عِندَهُ أَجْرٌ
عَظِيمٌ ﴿٢٢﴾ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا آبَاءَكُمْ
وَإِخْوَانَكُمْ أَوْلِيَاءَ إِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْإِيمَانِ ۚ
وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٣﴾ قُلْ إِن
كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ
وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ
كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ اللَّهِ
وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ
بِأَمْرِهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٤﴾ لَقَدْ نَصَرَكُمُ
اللَّهُ فِي مَوَاطِنَ كَثِيرَةٍ ۙ وَيَوْمَ حُنَيْنٍ ۙ إِذْ أَعْجَبَتْكُمْ
كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ تُغْنِ عَنكُمْ شَيْئًا وَضَاقَتْ عَلَيْكُمُ
الْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ وَلَّيْتُم مُّدْبِرِينَ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ أَنزَلَ اللَّهُ
سَكِينَتَهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودًا
لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الْكَافِرِينَ ﴿٢٦﴾



(21) Rabbiin isaanii rahmata isaa irraa waan isaan gammachiisu isaan filachiisa. Waan jaalalli isaa isaanii jiruuf yoomuu isaanitti hin dallanu. Jannata qananiin ishee itti fufaa yoomuu cita hin qabneen isaan gammachiisa.

(22) Mindaa hojii gaarii isaanii addunyaa irratti hojjataniitiin jannata kana keessa taa`umsa dhuma hin qabne taa`u. Nama haala ikhlaasa qabuun ajaja isaa guutee waan inni dhorke irraa fagaateef Rabbiin bira mindaa guddaatu jira.

(23) Yaa warreen Rabbitti amantanii waan ergamaan isaa ittiin dhufe hordoftan warra gara qacceetiin abbootiifi obbolaa keessan ta`an akkasumas firoota keessan kan biroo yoo isaan Rabbitti amanuu dhiisanii kufrii filatan jaalallee keessoo kan iccitii Mu`uminootaa gara isaanii geessitanii isaan waliin maryattan hin taasifatinaa. Kufrii irratti hafuu isaanii waliin namni jaalallee taasifatee isaan qabatee jaalala isaaniif mul`ise dhugumaan Rabbiin buluu dideera. Sababa dilii dalaguutiin waan isa balleesu hojjatee lubbuu isaa miidheera.

(24) Yaa Ergamichaa! Mu`uminootaan yoo abbootiin keessan, ilmaan keessan, obbolaan keessan, warreetiin keessan, firootiin keessan qabeenyi isin kassabattan, daldalli keessan kan isin bu`aa ishee jaallattan, badiisa ishee sodaattanuufi manneen keessan kan isin ishee keessa turuu barbaaddanu kun hundumtuu Rabbiifi ergamaa isaa akkasumas karaa isaa irratti qabsaa`uu caalaa kan isin biratti jaallatamu ta`e, waan Rabbiin adabbii irraa isinitti buusuuf deemu eegaa. Rabbiin warra isaan buluu didan hojii isa biratti jaallatamaa ta`e sanaaf isaan hin filatu.

(25) Yaa Mu`uminootaa! Lola baayyee irratti lakkoofsiifi hidhannoon keessan xiqqoo ta`ee yemmuu jiruufi yeroo isin sababa geessiftanii Rabbitti hirkattanu Rabbiin diina keessan irratti dhugumaan injifannoo isiniif kennee ture. Hedduummina keessaniinis hin diinqamne ture. Isaan irratti injifannoo argachuuf heddumminni keessan sababa hin taane. Guyyaa Hunayn yemmuu heddumminni keessan isin dinqee har`a xiqqeenya irraa hin mo`atamnu jettanu sana heddumminni keessan isin ajaa`ibe sun homaa isin hin fayyadne. Diinni keessanis isin irratti ol ta`an. Ardiin bal`ina ishee wajjin isinitti dhipheettee haala mo`atamtaniin baqattanii diina keessan irraa duuba deebitan.

(26) Ergasii diina keessan irraa erga baqattaniin booda Rabbiin Ergamaa isaafi Mu`uminoota irratti tasgabbaa`uu buusee jennaan lola irratti gadi dhaabbatan. Maleykota isin hin agarre buusee kaafiroota ajjeefamuufi booji`amuun akkasumas horii, shamarraniifi daa`imman isaanii akka booji`amanu taasisuun isaan adabe. Jazaan isaan galfaman kun jazaa kaafiroonni ergamaa isaanii sobsiisanii waan inni fide irraa garagalan galfamanuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sadarkaan qabsaa`otaa guddaadha. Isaan warra sadarkaa qabanu hunda caalaa sadarkaa guddaa qabu. Isaan sadarkaa ol aanaafi namoota kaan irraa waan adda ittiin ta`an qabu. Isaan warra najaa bahanii qooda guddaa argachuun milkaa`aniidha. Isaan warra Rabbiin isaanii qananiidhaan isaan milkeesseedha.
- Keeyyattoota kana keessa jaalalli Rabbiitiifi Ergamaa isaa dirqamaa ta`uufi jaalala kana jaalala hunda dura buusuun dirqama ta`uu
- Injifannoon ajaja Rabbiitiifi Ergamaa isaa guutuun akka ta`eefi mo`atamuun immoo ajaja Rabbiitiifi Ergamaa isaa caalaa qooda addunyaa filachuudhaan akka ta`e waan akeekuuf lolli Hunayn lola kaan keessaa filatamee dubbatamuu isaa
- Sakiinaan (tasgabbiin) buufamuun bu`aa innii qabu.

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡمُشۡرِكُونَ
نَجَسٞ فَلَا يَقۡرَبُواْ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ بَعۡدَ عَامِهِمۡ هَٰذَاۚ
وَإِنۡ خِفۡتُمۡ عَيۡلَةٗ فَسَوۡفَ يُغۡنِيكُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦٓ
إِن شَآءَۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٨ قَٰتِلُواْ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ
مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ ٱلۡحَقِّ مِنَ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ حَتَّىٰ يُعۡطُواْ ٱلۡجِزۡيَةَ عَن يَدٖ
وَهُمۡ صَٰغِرُونَ ٢٩ وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ عُزَيۡرٌ ٱبۡنُ ٱللَّهِ
وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَى ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ ٱللَّهِۖ ذَٰلِكَ قَوۡلُهُم
بِأَفۡوَٰهِهِمۡۖ يُضَٰهِـُٔونَ قَوۡلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُۚ
قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٣٠ ٱتَّخَذُوٓاْ أَحۡبَارَهُمۡ
وَرُهۡبَٰنَهُمۡ أَرۡبَابٗا مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسِيحَ ٱبۡنَ
مَرۡيَمَ وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُوٓاْ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗاۖ
لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ سُبۡحَٰنَهُۥ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣١



(27) Ergasii namni booda adabbii kanaatii kufriifi jal`ina isaa irraa deebi`ee tawbate, Rabbiin tawbata isaa irraa qeebalee isaaf dhiisa. Rabbiin gabroota isaa irraa nama tawbateef akkaan kan dhiisuudha. Kufriifi badii isaaniitiin booda Rabbiin tawbata isaanii irraa qeebaluun isaa kan guddisee isaan mararfatu ta`uu argisiisa.

(28) Yaa warreen Rabbiifi Ergamaa isaatti amantanii waan innii sharii`aa isaaniif godhe hordoftan mushriikoonni kufrii, badii, haala fokkinaafi aadaa fokkataa irra waan jiranuuf najasa; kanaafuu Harama Makkaa akka hin seenne. Masjidal Haraamis kanuma keessatti argama waan ta`eef waggaa kanaan booda utumaa hajjifi umraa gochuuf ta`eellee seenuu hin qabanu. Kun hijraa irraa waggaa saglaffaatti. Yaa Mu`uminootaa! Sababa faayidaan isin isaan irraa argattanu kan akka midhaaniifi daldala adda addaa isin irraa cituutiin iyyummaa yoo sodaattan Rabbiin akka isin itti jirtanu beekaadha; akkasumas waan hojjatu keessatti ogeessa waan ta`eef yoo fedhe tola isaa irraa rakkoo keessan isiniif cufa.

(29) Yaa Mu`uminootaa! Kaafiroota warra Rabbii isa shariika hin qabne sanatti hin amanne, kan guyyaa Qiyaamaattis hin amanne, kan waan Rabbiin isaan irratti haraama godhe kan akka du`aa, foon booyyee, kamriifi dhala nyaachuu irraa hin fagaanne akkasumas Yahuudotaafi Nasaaraa irraa warra waan Rabbiin sharii`aa godhe sanaaf of gadi hin qabin hanga isaan harka isaaniitiin kan mo`ataman ta`uu waliin xinnaatanii gibira kafalanutti ittiin lolaa.

(30) Yahuudoonniifi Nasaaroonni hundumtu isaanii mushrika. Yahuudoonni sababa Uzayr ilma Rabbiiti jechuu isaaniitiin mushrika ta`an. Nasaaraan immoo Iisaan ilma Rabbiiti jechuu isaaniitiin mushrika ta`an. Kun jecha isaan ragaa malee of biraa uumanii afaan isaaniitiin dubbataniidha. Warreen kun jecha isaanii kanaan mushriikoota warra maleykaan intalawwan Rabbiiti jedhanu waliin walfakkeessu. Rabbiin kana irraa ol ta`ee guddateera. Rabbiin isaan haa balleessu! Akkamitti dhugaa ifa galaa irraa gara sobaatti deebi`u?

(31) Yahuudoonni beektota isaanii, Nasaaroonni immoo warra isaan keessaa Rabbiin gabbaruun beekamanu Rabbii gaditti gabbaramaa taasifatan. Isaanis waan Rabbiin halaala isaaniif godhe haraama isaanirratti godhu; waan Rabbiin haraama isaan irratti godhe immoo halaala taasisuuf. Nasaaraan Iisaa ilma maryam Rabbii wajjin gabbaramaa taasisan. (Garuu) Rabbiin beektota Yahuudaas ta`ee Nasaaraa irraa warra akkan Rabbiin gabbaranu akkasumas Uzayriifi Iisaa ilma Maryamis Rabbitti odoo hin shaarrakin isa tokkicha qofa akka gabbaranutti malee waa biraatti hin ajajne. Inni qulqullaa`ee ol ta`e haqaan kan gabbaramu isa qofa; isa malee wanti gabbaramuu haqa godhatu hin jiru. Inni (waan isaaf hin malle hunda irraa) qulqullaahe. Akka mushrikoonniifi warri kaan jedhanu shariikni isaaf jiraachuu irraa qulqullaahe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Keyyattoota kana keessa qalbiin namaa wantoota rizqiif Sababa ta`an irratti rarra`uun akka danda`amuufi tawakkula/ Rabbitti hirkachuu/ wajjin akka wal hin fallessine argisiisa.
- Aayatoota kana keessa rizqiin kan argamu mala yookiin dandeettii namaatiin akka hin taaneefi Rabbiin ofumaa isaatiif tola isaa keessaa gabrootaaf kan qoodu ta`uu isaa
- Filannoo Islaamni diinaaf dhiheessu sadan keessaa gibirri isa tokko ta`uu isaa
- kaayyoon isaas wantoonni hundumtuu ajaja Muslimootaa jala akka ta`anuufi dhiibbaa mushriikootaa dhabamsiisuudha.
- Ajinniifi hammeenyi Yahuudoonni qaban akka Rabbiin arrabsanutti isaan kakaasuu isaa.

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَيَأْبَى ٱللَّهُ إِلَّآ أَن
يُتِمَّ نُورَهُۥ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ٣٢ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ
رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ
كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ٣٣ ۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓاْ إِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْأَحْبَارِ وَٱلرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ
أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۗ وَٱلَّذِينَ
يَكْنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلْفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِى
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣٤ يَوْمَ يُحْمَىٰ عَلَيْهَا
فِى نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكْوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوبُهُمْ
وَظُهُورُهُمْ ۖ هَٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِأَنفُسِكُمْ فَذُوقُواْ مَا كُنتُمْ
تَكْنِزُونَ ٣٥ إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثْنَا عَشَرَ
شَهْرًا فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوْمَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ مِنْهَآ
أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ ۚ فَلَا تَظْلِمُواْ فِيهِنَّ
أَنفُسَكُمْ ۚ وَقَٰتِلُواْ ٱلْمُشْرِكِينَ كَآفَّةً كَمَا
يُقَٰتِلُونَكُمْ كَآفَّةً ۚ وَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ٣٦

الحزب ٢٠



(32) Kaafiroonni kuniifi kan birootis kijiba of biraa uumaniifi waan ati ittiin dhufte sobsiisuudhaan Islaamummaan akka baduufi ragaan ifaa ta`e kan akka Rabbiin tokkichoomsuufi wanti ergamaan isaa ittiin dhufe dhugaa ta`uu mul`isu balleessuu barbaadu. Garuu Rabbiin utuma kaafiroonni diiniin isaa guutamuufi ol ta`uu jibbanuu isaan harkatti didee amantaa isaa guutee amantaa kan irra ol taasisu malee jedhe. Yeroo Rabbiin waa tokko fedhe fedhiin warra kaanii ni baddi.

(33) Rabbiin isa nabiyyii isaa Muhammadiin (saw) Qur`aana isa namootaaf qajeeluma ta`eefi diinii Islaamaa isa haqa ta`e sanaan utuma kaafiroonni jibbanuu ragaaleefi seera isa keessa jiruun amantaa kaan irra ol taasisuuf isa ergeedha.

(34) Yaa warreen amantanii sharii`aa isaatiin hojjataa jirtanuu! Irra hedduun beektoolee Yahuudotaafi Nasaaraa irraa warreen ibaadaan beekamanu haqa sharii`aatiin malee malaa maltummaafi bifa adda addaatiin horii namootaa fudhatu. Ammas akka amoonni diinii Rabbitti hin seenne dhorku. Yaa Ergamaa Rabbii! warra warqeefi birrii walitti qabanii zakaa dirqama isaan irratti ta`e kaffaluu didan Guyyaa Qiyaamaa adabbiin laalessaa isaan yaaddeessu akka isaaniif jiru itti himi.

(35) Guyyaa Qiyaamaa waan walitti qabaniifi haqa isaa kennuu didaniin ibidda jahannam keessatti ittiin qabsiifama. Yeroo gubaan ishee cimu adda, cinaachaafi dugda isaanii irra kaa`amti. karaa dheekkamsaatiin isheen kun horii keessan kan isin walitti qabdanii haqa ishee keessatti dirqama ta`e kennuu dhiiftan sana. Egaa bu`aa waan walitti qabdanii haqa ishee kennuu diddanii dhamdhamaa isaaniin jedhama.

(36) Lakkoofsi ji`oota waggaa hukmii Rabbiifi murtee isaa keessatti kudha lama. Rabbiin yeroo jalqaba samiifi dachii uumu baatiiwwan kudha lamman Lawhal Mahfuuz irratti barreesse keessaa baatiiwwan afur ishee keessatti lola haraama godhe. Ishee keessaa sadii walfaana isaanis zulqa`idaa, zulhijjaafi muharram yemmuu ta`anu tokkommoo kophaadha. Innis rajaba. Kanneen dubbataman kun ji`oota waggaati. Kanneen keessaa afur kabajuun karaa diinii sirrii ta`eeti; kanaafuu ji`oota kabajamoo kana keessa kabajaa ishee diigdanii lola banuudhaan lubbuu keessan hin miidhinaa. Mushriikootaan akkuma isaan walta`anii isin lolaa jiranu isins walta`aatii isaaniin lolaa. Rabbiin tumsaafi gargaarsa isaatiin warra ajaja isaa raawwachuufi waan inni dhorkee irraa dhorkamuun isa sodaatanu wajjin jiraachuu isaa beekaa. Nama Rabbiin isa wajjin jiru wanti isa injifatu tokkollee hin jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Utuma diinni hangam isa hassadeellee amantaan Rabbii mul`ataafi gargaaramaa ta`uu isaa
- Horii namootaa sobaan nyaachuuniifi karaa Rabbii irraa nama deebisuun haraama ta`uu
- Karaa Rabbii irratti kennuu dhiisanii horii walitti kuusuun haraama ta`uu
- Waan Mu`uminni haala kam irratti Rabbiin sodaatuuf keessumaayyuu yeroo kaafirootaan lolanu keessaafi duubaan Rabbiin akka sodaatanu kakaasuu.

إِنَّمَا ٱلنَّسِيٓءُ زِيَادَةٞ فِي ٱلۡكُفۡرِۖ يُضَلُّ بِهِ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ يُحِلُّونَهُۥ عَامٗا وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامٗا لِّيُوَاطِـُٔواْ
عِدَّةَ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ فَيُحِلُّواْ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُۚ زُيِّنَ لَهُمۡ
سُوٓءُ أَعۡمَٰلِهِمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ
٣٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَا لَكُمۡ إِذَا قِيلَ لَكُمُ
ٱنفِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱثَّاقَلۡتُمۡ إِلَى ٱلۡأَرۡضِۚ أَرَضِيتُم
بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِۚ فَمَا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨ إِلَّا تَنفِرُواْ يُعَذِّبۡكُمۡ
عَذَابًا أَلِيمٗا وَيَسۡتَبۡدِلۡ قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّوهُ
شَيۡـٔٗاۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩ إِلَّا تَنصُرُوهُ
فَقَدۡ نَصَرَهُ ٱللَّهُ إِذۡ أَخۡرَجَهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ثَانِيَ ٱثۡنَيۡنِ
إِذۡ هُمَا فِي ٱلۡغَارِ إِذۡ يَقُولُ لِصَٰحِبِهِۦ لَا تَحۡزَنۡ إِنَّ ٱللَّهَ
مَعَنَاۖ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَيۡهِ وَأَيَّدَهُۥ بِجُنُودٖ
لَّمۡ تَرَوۡهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلسُّفۡلَىٰۗ
وَكَلِمَةُ ٱللَّهِ هِيَ ٱلۡعُلۡيَاۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٤٠



(37) Akka Araboonni bara wallaalumaa (Islaamaan dura) ji`a kabajamaa lolli isa keessa dhorkame gara ji`a biraatti achi butuun isaanii kufrii irratti kufrii dabalachuudha. Kunis murtee Rabbiin ji`oota kabajamoo ilaalchisee murteesse mormuu isaaniitiini. Shayxaanni warra Rabbitti kafaran karaa fokkataa akkanaa isaaniif karaa taasisuun isaan jallisa. Waggaa tokko ji`a kabajamaa tokko ji`a biraatiin bakka buusuudhaan (keessa loluu) eyyamamaa godhu; waggaa tokko immoo lakkoofsa ji`oota Rabbiin isa keessa loluu haraama godheen walsimsiisuuf jecha haraamummaa isaa irratti hambisu. Utuma ifumatti isa faallessaniillee ji`a tokko (isa keessa louu) halaala hin godhanu yoo bakka isaa ji`a biraa haraama godhan malee. (Gocha isaanii) Kanaan ji`a kabajamoo Rabbiin haraama godhe halaala taasisu. Murtee isaa faallessu. Hojiiwwan fokkataa shayxaanni isaaniif bareechinaan hojjatan. Kanneen keessaa ji`a Rabbiin kabaje tokko achi butuudhaan bid`aa isaan hojjatan. Rabbiin kaafiroota warra kufrii isaanii irratti itti fufan haqa irratti hin qajeelchu.

(38) Yaa warreen Rabbitti amantanii waan Rabbiin karaa isiniif godheen hojjataa jirtanuu! Yeroo karaa Rabbii keessatti diina keessaniin akka loltanuuf jecha waamamtanu maaliif duubatti harkifattanii mana keessan keessa taa`uu filattan? Jireenyaafi mi`aa addunyaa ishee badduufi itti fufiinsa hin qabneen qananii aakhiraa kan Rabbiin warra karaa isaa keessatti qabsaa`anuuf qopheesse sanaan jijjiirrachuu feetuu? Jireenyi addunyaa kan aakhiraa biratti xiqqoodha. Namni sammuu qabu waan hafu dhiisee waan badu filachuun akkamitti ta`a? Akkasumas guddaa dhiisee xiqqoo akkamitti filata?

(39) Yaa Mu`uminootaa! Jihaadaaf diina keessaniin loluu yoo bahuu dhiiftan Rabbiin xinneenyaafi injifatamuudhaan isin adaba. Ammas ummata Rabbiin bulanuufi jihaadaaf bahaa yeroo jedhamanu warra bahanuun bakka isin buusa. Ajaja isaatiin buluu dhiisuu keessaniin homaa isa hin miitanu. Inni isin irraa ofgahaadha. Isin immoo gara isaatti haajomaadha. Rabbiin waan hunda irratti danda`aadha. Waa tokkollee isa hin dadhabsiisu. Rabbiin odoo isinitti hin haajomin amantaa isaatiifi Nabiyyii isaatii injifannoo kennuu ni danda`a.

(40) Yaa Mu`uminootaa! Yoo Ergamaa Rabbii (saw) gargaaruufi waamicha inni karaa Rabbii keessatti akka loltanuuf isin waamuuf deebii kennuu dhiiftan, yeroo isin isa bira hin jirre yeroo mushrikoonni isaafi Abuu Bakrii (biyyaa) baasanu kan namni sadaffaa isaan bira hin jirre Holqa Sawr keessatti kaafiroota jara barbaaduutti jiranu jalaa yemmuu isaan dhokatanuufi Ergamaan Rabbii (saw) michuu isaanii Abuu Bakir Siddiiqiin yemmuu inni isaaniif laphee baatu hin sodaatin Rabbiin gargaarsaafi tumsa isaatiin nuu waliin jira jedhu dhugumaan Rabbiin isaaf tumseera. Achiin Rabbiin qalbii Ergamaa isaarra tasgabbii buuse. Tuuta waraanaa isin arguu hin dandeenye isaaf buuse. Isaan maleykota yemmuu ta`anu isa gargaaru. Jecha warra kafaree gadi qabee Islaama dirree baasuudhaan jecha Rabbii ol taasise. Rabbiin matuma isaatti injifataadha. Maaluu isa hin injifatu. Seera baasuufi waan hojjatu keessatti ogeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Wanni sharii`aa faallessu mormii tokko malee yoo itti fufame fokkinni isaa qalbii namootaa irraa ni fuudhama. Inumaa yeroo tokko tokko waan gaarii se`ama.
- Yeroo lolaaf bahaa jedhamu bahuu dhiisuun maasiyaa gurguddaa adabbii cimaa namatti fiduu danda`a.
- Bu`aa tasgabbiin (sakiinaan) qabu keessaa: yeroo rakkooniifi sodaan cimee qalbiin namootaa dhiphattu keessa tolli Rabbii gabricha isaatiif guutee argamuu isaati. Innis akkuma gabrichi beekumsa Rabbii qabuun wal caala. Akkasumas waadaa isaa dhugaa ta`e amanuufi sadarkaa iimaanaafi gootummaadhaan walcaala.
- Altokko tokko yaaddoon keessumaayyuu yeroo sodaafi wanti ummataaf faayidaa waliigalaa argamsiisu tokko yeroo dhabamu gabroota Rabbii warra gaggaarii irratti argamuu akka danda`u

انفِرُوا خِفَافًا وَثِقَالًا وَجَٰهِدُوا بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ
﴿٤١﴾ لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيبًا وَسَفَرًا قَاصِدًا لَّٱتَّبَعُوكَ
وَلَٰكِنۢ بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ ٱلشُّقَّةُ وَسَيَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ
لَوِ ٱسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ يُهْلِكُونَ أَنفُسَهُمْ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿٤٢﴾ عَفَا ٱللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمْ
حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُوا وَتَعْلَمَ ٱلْكَٰذِبِينَ
﴿٤٣﴾ لَا يَسْتَـْٔذِنُكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ أَن
يُجَٰهِدُوا بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾
إِنَّمَا يَسْتَـْٔذِنُكَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ
وَٱرْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِي رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾ ۞ وَلَوْ الحزب ٢٠
أَرَادُوا ٱلْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا لَهُۥ عُدَّةً وَلَٰكِن كَرِهَ ٱللَّهُ ٱنۢبِعَاثَهُمْ
فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ ٱقْعُدُوا مَعَ ٱلْقَٰعِدِينَ ﴿٤٦﴾ لَوْ خَرَجُوا فِيكُم
مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا خِلَٰلَكُمْ يَبْغُونَكُمُ
ٱلْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ سَمَّٰعُونَ لَهُمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾



(41) Yaa Mu`uminootaa! Karaa Rabbii keessatti qabsoodhaaf yeroo rakkinaas ta`ee yeroo qananii bahaa. Jaarsaafi dargaggoon lubbuu keessaniifi qabeenya keesaniin lolaa. Lubbuufi qabeenyi nagaa ta`anii mana taa`urra haala amma dubbatameen karaa Rabbii keessatti lubbuufi qabeenyi loluutu bu`aa addunyaafi aakhiraa isiniif qaba. Kanaafuu yoo kana beektan irratti bololaa.

(42) Yaa Nabiyyichaa!Munaafiqoota irraa warri (manatti) hafuuf eeyyama sigaafatan sun wanti ati itti waamtu sun odoo boojii akka salphaatti argamuufi deemsa cinqii hin qabne ta`ee silaa si hordofu ture; garuu karaan isin gara diinaatti itti isaan waamtan irraa fagaachuu irraa kan ka`e irraa hafan. Munaafiqoonni manatti hafuuf eeyyama si gaafatan kun yeroo ati gara isaaniitti deebitu odoo isin wajjin jihaadaaf bahuu dandeenyeera ta`ee silaa ni baana ture jechuun maqaa Rabbiitiin isiniif kakachuuf deemu. Sababa kakuu sobaatiin lubbuu isaanii adabbii Rabbiitiif dhiheessanii lubbuu ofii balleessu. Waan himatanuufi kakuu isaaniitiin akka isaan sobaaranu Rabbiin ni beeka.

(43) Yaa Ergamichaa! isa ati odoo hin beekin akka isaan hafanuuf eeyyamteef Rabbiin irra siif darbeera. Rakkoo himatan irratti warri dhugaa dubbatanuufi soba dubbatan hanga ifa siigalutti maaliif isaaniif garaa bal`attee eeyyamteef? Silaa warra dhugaa dubbatanuuf eeyyamtee warra kaan dhiifta ture.

(44) Karaa Rabbii keessatti lubbuu isaaniitiifi horii isaaniitiin jihaada gochuu irraa akka manatti hafanu eeyyama si gaafachuun haala mu`umiinoota warra dhugaan Rabbiifi guyyaa Qiyaamaatti amanan iraayyii miti. Haalli isaanii yeroo bahaa jedhamanu bahuufi lubbuu isaaniitiifi qabeenyaa isaaniitiin loluudha. Rabbiin gabroota isaa keessaa warra isa sodaatanuufi warra rakkoo bahuu isaan dhorkituun yoo ta`e malee jihaada irraa hafuu eeyyama si hin gaafanne ni beeka.

(45) Yaa Ergamichaa! Isaan jihaada irraa hafuuf eeyyama si gaafatanu munaafiqoota warra Rabbiifi guyyaa Qiyaamatti hin amanini. Isaan diinii Rabbii ilaalchisee warra qalbii isaanii shakkiin xuqameedha. Kanaafuu haala dhama`aniin shakkii isaanii keessa garagaggalu; gara haqaattis hin qajeelanu.

(46) Waan himatan keessatti dhugaa kan dubbatan odoo ta`anii silaa dura bu`anii qophii godhu turan; garuu Rabbiin sii waliin bahuu isaanii ni jibbe. Hanga mana isaaniitti hafuu filatanutti bahiitiin itti ulfaate. Munaafiqoonni kun manatti hafuun isaanii mu`uminoota gaddisiisuu waan danda`uuf, manatti hafuu isaanii irra bahuun isaanii akka miidhaa qabu dubbachuun Rabbiin akkana jechuun mu`uminoota tasgabbeesse:

(47) Munaafiqoonni kun isin waliin bahuu dhiisuun isaanii gaariidha. Sababni isaas yoo isinii waliin bahan isin xiqqeessuufi dubbii tokko wal isinitti fakkeessuuf waan soch`anuuf badii malee waa tokko isiniif hin ida`anu. silaa isin gargar baasuuf jecha hiriira keessan gidduu walitti isin buusuuf socho`u turan. Yaa Mu`uminootaa! Isin keessaa soba isaan dubbatanu nama isaan irraa dhagahee facaasutu jira. Sababa kanaan gidduu keessanitti waldhabbiin faca`a. Rabbiin munaafiqoota irraa warra shakkiifi yeequmsa adda addaa gidduu muslimootaatti uumuun badii raawwatanu ni beeka.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jihaadni yeroo barbaachise lubbuufi qabeenyi loluun dirqama ta`uu
- Iimaanni sobaa akka nama balleessu.
- Sardammii irraa eeggachuun dirqama ta`uu
- Suuta jechuuniifi ciminaan gadi dhaabbachuun barbaachisaa ta`uu
- Wantoota gubbaa irratti mul`atanu qofa ilaalanii gowwoomuu dhabuu
- Gargaarsa Rabbiin mu`uminootaaf godhe keessaa tokko gabroota isaa mu`uminoota ta`an waliin akka munaafiqoonni hin baane duubatti akka arkifatanu gochuu isaa

mu`uminoota waliin nama isaan fayyadu malee namni isaan miidhu akka isaan waliin hin bane gochuun rahmataafi marartee isaaniif gochuu isaa

لَقَدِ ٱبۡتَغَوُاْ ٱلۡفِتۡنَةَ مِن قَبۡلُ وَقَلَّبُواْ لَكَ ٱلۡأُمُورَ حَتَّىٰ
جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَظَهَرَ أَمۡرُ ٱللَّهِ وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ٤٨ وَمِنۡهُم
مَّن يَقُولُ ٱئۡذَن لِّي وَلَا تَفۡتِنِّيٓۚ أَلَا فِي ٱلۡفِتۡنَةِ سَقَطُواْۗ وَإِنَّ
جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ٤٩ إِن تُصِبۡكَ
حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡۖ وَإِن تُصِبۡكَ مُصِيبَةٞ يَقُولُواْ قَدۡ
أَخَذۡنَآ أَمۡرَنَا مِن قَبۡلُ وَيَتَوَلَّواْ وَّهُمۡ فَرِحُونَ ٥٠ قُل
لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوۡلَىٰنَاۚ وَعَلَى
ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٥١ قُلۡ هَلۡ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ
إِحۡدَى ٱلۡحُسۡنَيَيۡنِۖ وَنَحۡنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمۡ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ
بِعَذَابٖ مِّنۡ عِندِهِۦٓ أَوۡ بِأَيۡدِينَاۖ فَتَرَبَّصُوٓاْ إِنَّا مَعَكُم
مُّتَرَبِّصُونَ ٥٢ قُلۡ أَنفِقُواْ طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا لَّن يُتَقَبَّلَ
مِنكُمۡ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٥٣ وَمَا
مَنَعَهُمۡ أَن تُقۡبَلَ مِنۡهُمۡ نَفَقَٰتُهُمۡ إِلَّآ أَنَّهُمۡ كَفَرُواْ
بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأۡتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمۡ
كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمۡ كَٰرِهُونَ ٥٤



(48) Dhugumaan munaafiqoonni kun lola Tabuuk duratti haasaa mu`uminootaa adda babaasuufi tokkummaa isaanii diiguuf baayyee jooranii turan. Yaa Nabiyyichaa! (munaafiqoonni kun) sobni dhugaa irratti ol ta`uu waan fedhanuuf hanga Rabbiin tumsaafi gargaarsa isaa siif godhee utuma isaan jibbanuu diinota isaa injifatee amantaa isaa jabeessutti tooftaa adda addaa baasuudhaan dubbii oliif gadi qabanii kutannoo ati jihaadaaf qabdu irratti dhiibbaa gochuuf karoorfatanii turan.

(49) Munaafiqoota irraa nama: yaa Ergamaa Rabbii eeyyama naa kenni jihaada irraa ajaja kee diduun hafee akkan badiitti galu na hin dirqisiisin jechuun soba uumee rakkoo himatutu jira. Shamarran diinaa (Room) waliin wal argee mokkoroo (zinaa) irra akkan hin buunee jecha. Dhagahaa! Fitnaa dubbataaranu kan caalu keessa bu`aniiru. Innis mokkroo munaafiqummaafi mokkoroo manatti hafuuti. Guyyaa Qiyaamaa jahannamni warra kafaretti ni marsa. Isaan keessaa namni jalaa miliquu danda`u hin jiru. Ishee jalaayis bakka itti baqatanu hin qabaatanu.

(50) Yaa Ergamichaa! waan si gammachiisu kan akka injifannoo yookiin boojii argachuun kee isaan gaddisiisee isaan jibbisiisa. Yoo injifatamte yookiin rakkoon tokko sixuqe munaafiqoonni kun: isaan waliin bahuu dhiisuu keenyaan wanti isaan xuqe kan akka booji`amuufi ajjeefamuutiin xuqamuu dhabuu keenyaan lubbuu keenya han bifneerra jedhu. Kana booda munaafiqoonni kun haala gammadanuun gara maatii isaaniitti nagaan deebi`u.

(51) Yaa Ergamichaa! munaafiqoota kanaan: waan Rabbiin nuuf murteesse malee wanti nu xuqu hin jiru isaaniin jedhi. Inni gooftaa keenya. Kan nuti itti siqnus isuma. Garuma isaatti deebinas. Dubbii keenya hunda irratti isuma qofa irratti hirkanna. Mu`uminoonni hundumtuu garuma isaa qofatti dubbii isaanii hirkifatu. Isuma qofatu isaaniif gahaadha. Rabbitti hirkachuun waa tole.

(52) Yaa Ergamichaa! munaafiqoota kanaan: wanti isin nurratti eegdanu yookiin injifannoo argachuu keenya yookiin immoo shahiidummaa malee wanni isin nurraa eegdanu jiraa? jedhiin. Nuti immoo Rabbiin balaa isa biraa ta`e isinitti buusee isin balleessuu yookiin harka keenyaan booji`amuu yookiin ajjeefamuu isin irratti eegna. Isiniin loluu nuuf eeyyameera waan ta`eef isinis waan nuti ta`uuf deemnu eegaa nutis waan isin ta`uuf deemtanu ni eegnaa (jedhiin).

(53) Yaa Ergamichaa! munaafiqoota kanaan fedhiinis ta`ee dirqamaan qabeenya keessan irraa waan kennitanu kennaa; waan isin kafartanii Rabbiin buluu diddaniif wanti isin kennattan isin irraa hin qeebalamu jedhiin.

(54) Sadaqaan isaan kennatan akka isaan irraa hin qeebalamne wanti dhowwe waa sadii malee hin jiru. (Sadan kunis) Rabbiifi Ergamaa isaatti kafaruufi yeroo salaatanu taati`aahuu isaaniiti. Yeroo salaatanuufi kennatanu mindaa waan hin feeneef jibbaadhaan malee jaalalaan hin kennatanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Haalli munaafiqoota karaa basaasummaatiifi yeequmsaatiin muslimoota irratti rakkoo qaqqabsiisuu akka ta`e
- Jihaada irraa manatti hafuun Rabbiifi Ergamaa isaatiin buluu diduu waan ta`eef badii guddaafi mokkoroo cimaa ta`uu isaa
- Keeyyattoota kana keessa akka muslimoonni laafanii humni isaanii isaan irraa hin deemneef waan isaan darbeef jecha akka hin yaaddoofne isaan yaadachiisuudha. Waan Rabbiin isaaniif dabarse akka isaan jaalalaan qeebalanuufi jaalala Rabbii isaanii akka kajeelanu isaan kakaasuutu keessa jira. Sababni isaas akka Rabbiin diinii isaatiif tumsu ni beeku waan ta`eefi.
- Salaata yeroo salaatanu taati`aahuufi sadaqaa yeroo kennatanu mindaafi jaalala Rabbii barbaaduu dhisuun mallattoo dadhabbina iimaanaa irraa akka ta`e.

فَلَا تُعۡجِبۡكَ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُمۡۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم
بِهَا فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَتَزۡهَقَ أَنفُسُهُمۡ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ
٥٥ وَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنَّهُمۡ لَمِنكُمۡ وَمَا هُم مِّنكُمۡ وَلَٰكِنَّهُمۡ
قَوۡمٞ يَفۡرَقُونَ ٥٦ لَوۡ يَجِدُونَ مَلۡجَـًٔا أَوۡ مَغَٰرَٰتٍ أَوۡ مُدَّخَلٗا
لَّوَلَّوۡاْ إِلَيۡهِ وَهُمۡ يَجۡمَحُونَ ٥٧ وَمِنۡهُم مَّن يَلۡمِزُكَ فِي
ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنۡ أُعۡطُواْ مِنۡهَا رَضُواْ وَإِن لَّمۡ يُعۡطَوۡاْ مِنۡهَآ إِذَا
هُمۡ يَسۡخَطُونَ ٥٨ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ رَضُواْ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ
وَقَالُواْ حَسۡبُنَا ٱللَّهُ سَيُؤۡتِينَا ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦ وَرَسُولُهُۥٓ
إِنَّآ إِلَى ٱللَّهِ رَٰغِبُونَ ٥٩ ۞ إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ لِلۡفُقَرَآءِ وَٱلۡمَسَٰكِينِ نصف الحزب ٢٠
وَٱلۡعَٰمِلِينَ عَلَيۡهَا وَٱلۡمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمۡ وَفِي ٱلرِّقَابِ
وَٱلۡغَٰرِمِينَ وَفِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِۖ فَرِيضَةٗ
مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦٠ وَمِنۡهُمُ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ
ٱلنَّبِيَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٞۚ قُلۡ أُذُنُ خَيۡرٖ لَّكُمۡ يُؤۡمِنُ
بِٱللَّهِ وَيُؤۡمِنُ لِلۡمُؤۡمِنِينَ وَرَحۡمَةٞ لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مِنكُمۡۚ وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ رَسُولَ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٦١



(55) Yaa Ergamichaa! ilmaan isaaniitiifi horiin isaanii si hin ajaa`ibsiisin. Boodni ilmaan isaaniifi qabeenya isaanii fokkataa waan ta`eef Waa gaarii taasiftees hin ilaalin. Isii argachuuf waan jooranuu jennaan Rabbiin waan ittiin rakkatanu taasisee ittiin isaan adaba. Haala isaan kufrii irra jiranuun lubbuun isaanii bahee ibidda keessaa isa jalaatti hanga isaan gubamanutti rakkina isii walitti qabuudhaan argamuun Rabbiin isaan adaba.

(56) Yaa Mu`uminootaa! Munaafiqoonni akka isin waliin jiranu sobanii isiniif kakatu; garuu utuma isin waliin jiraachuu isaanii mul`isaniillee jarri isin irraayyii miti. Garuu ajjeefamuuniifi booji`amuun mushrikoota irra gahe isaan irras akka hin geenyeef islaamummaa mul`ifatu.

(57) Munaafiqoonni kun waan itti baqatanii lubbuu ofii hanbifatanu yookiin olqa keessa dhokatanu yookiin boolla itti galanu odoo argatanii silaa fiiganii itti galu turan.

(58) Yaa Ergamichaa! munaafiqoota irraa qoodaa sadaqaa ilaalchisee waan barbaadanu argachuu dhabuu isaaniitiin warra si aybeessantu jiru. Waan isaan barbaadanu yoo kenniteef sirraa ni jaallatu. Yoo kennuufii dhabde immoo dallansuu isaanii mul`isu.

(59) Munaafiqoonni akkaataa qoodaa sadaqaa ilaalchisee si aybeessanu waan Rabbiin isaaniif murteesseefi waan Ergamaan isaa isaaniif kenne odoo jaallatanii Rabbiin nu gaha; tola isaa irraayis waan fedhe nuuf kenna. Ergamaan isaas waan Rabbiin isaa kenne irraa nuuf kenna. Nuti akka Rabbiin nuuf kennu garuma isaa qofa kajeella odoo jedhaniiru ta`ee, si komachuurra isaaniif caala ture. Akkaataa qoodaa sadaqaa ilaalchisee yeroo isaan Ergamaa Rabbii komatanu, Ergamaa isaa qulqulleessuuf nama haqa godhatuufi bakka isin itti kennamtu ibsee akkana jedhe:

(60) Zakaan dirqama ta`e faqiirota haajahamoo ta`aniif kennuun dirqama. Isaaniis warra hojii yookiin horii qabanu ta`anii garuu wanti isaan qabanu kan isaan hin geenye yemmu ta`u warra akkanaatiif yaadatamee gargaarsi hin godhamuuf. Miskiina warri jedhamanu immoo kan womaa hin qabne yemmuu ta`anu haalli isaanii waan beekamuuf yookiin rakkina isaaniis waan himatanuuf nama irraa hin dhokatu. Dureeyyii zakaa akka walitti qabanuuf jecha Imaamni ergu, kaafiroota islaamummaan isaanii kajeelamu, warreen iimaanni isaanii dadhabaa ta`eef akka iimaanni isaanii cimuuf yookiin nama ammeenyi isaa sodaatamuuf ammeenya isaa sana of irraa deebisuuf akkasumas gabrootaaf akka isaan ittiin of bilisoomsanuuf jecha kennamaaf. Ammas namoota badii dalaguuf yookiin horii seeraan ala balleessuudhaan liqiin isaan irratti argame odoo hin ta`in namoota liqiin namaa isaan irratti argamee kafaluu dadhabaniif, warra karaa Rabbii irratti jihaada godhanu ittiin gaggeessuufi kara deemaa galaan jalaa dhumeef kennama. Qoodni zakaa dirqama Rabbiin biraa ta`e haala ta`een warruma kana qofa irratti gabaabbate. Rabbiin waan gabrootaaf tolu ni beeka. Sharii`aa isaatis akka taasisu ni beeka.

(61) Munaafiqoota irraa warra Ergamaa Rabbii haasaan rakkisantu jiru. Obsa isaa yeroo arganu akkana jedhu: “Nama hunda irraa haasaa ni dhagaha; akkasumas ni dhugoomsa; dhugaaf soba adda hin baasu”(jedhan). Yaa Ergamichaa! Ergamaan waan gaarii ta`e malee hin dhagahu. Rabbiin ni dhugoomsa; mu`uminoota dhugaa dubbatoo ta`anis waan isaan dubbatan ni dhugoomsa. Jaraafis marartee godha. Ergamuun isaa nama isatti amaneef rahmata. Rakkoo kamiinuu haa ta`u warra isa rakkisanuuf adabbii laaleessaatu jiraaf.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Altokko tokko ilmaaniifi qabeenyi adabbii addunyaatiif sababa waan ta`anuuf gabrichi Rabbii waan jaalala Rabbii isaaf argamsiisuufi karaa ittiin bilisa bahu irratti oolchuu akka qabu
- Zakaa qooduun warra dura bu`oota ta`an kan ilaallatu yeroo ta`u baayyina isaafi barbaachisummaa isaa ilaalanii bakka isaanitti mul`ate kaa`uu akka danda`anu
- Waan isaan ittiin ergaman ilaalchisee Ergamaa Rabbiin rakkisuun kufrii yemmuu ta`u, adabbii cimaatu isa faana jira.
- Garbichi tokko gurra waan gaarii dhagahu ta`uu qaba malee gurra sharri dhagahu ta`uu akka hin qabne.

يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمۡ لِيُرۡضُوكُمۡ وَٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَحَقُّ
أَن يُرۡضُوهُ إِن كَانُواْ مُؤۡمِنِينَ ٦٢ أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّهُۥ مَن
يُحَادِدِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدٗا فِيهَاۚ
ذَٰلِكَ ٱلۡخِزۡيُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٣ يَحۡذَرُ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ أَن
تُنَزَّلَ عَلَيۡهِمۡ سُورَةٞ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِي قُلُوبِهِمۡۚ قُلِ ٱسۡتَهۡزِءُوٓاْ
إِنَّ ٱللَّهَ مُخۡرِجٞ مَّا تَحۡذَرُونَ ٦٤ وَلَئِن سَأَلۡتَهُمۡ
لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلۡعَبُۚ قُلۡ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ
وَرَسُولِهِۦ كُنتُمۡ تَسۡتَهۡزِءُونَ ٦٥ لَا تَعۡتَذِرُواْ قَدۡ كَفَرۡتُم
بَعۡدَ إِيمَٰنِكُمۡۚ إِن نَّعۡفُ عَن طَآئِفَةٖ مِّنكُمۡ نُعَذِّبۡ طَآئِفَةَۢ
بِأَنَّهُمۡ كَانُواْ مُجۡرِمِينَ ٦٦ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتُ
بَعۡضُهُم مِّنۢ بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمُنكَرِ وَيَنۡهَوۡنَ
عَنِ ٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَقۡبِضُونَ أَيۡدِيَهُمۡۚ نَسُواْ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمۡۚ
إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٦٧ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ
وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ هِيَ
حَسۡبُهُمۡۚ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ مُّقِيمٞ ٦٨



(62) Yaa Mu`uminootaa! Munaafiqoonni akka isin irraa jaallatanuu jecha waan Ergamaa Rabbii rakkisu womaa hin dubbanne jechuun Maqaa Rabbiitiin isiniif kakatu. Garuu warri kun odoo dhugumaan Rabbitti amananiiru ta`ee hojii gaarii ta`een Rabbiifi Ergamaa isaa jaallachiisuutu irra caalaa ture.

(63) Munaafiqoonni kun hojii isaaniitiin Rabbiifi Ergamaa isaa akka diina godhataaranu hin beekanuu? Namni Rabbiifi Ergamaa isaa diina godhate guyyaa Qiyaamaa haala keessaa hin baafamneen ibidda seena. Kun xinneenya guddaadha.

(64) Munaafiqoonni akka Rabbiin suuraa Qur`aanaa isaan saaxilee kufrii irraa waan isaan of keessatti dhokfatan mu`uminootaaf ifa baasu akka hin buufne haa sodaatanu. Yaa Ergamichaa! munaafiqootaan amantaa arrabsuufi amantaatti qoosuu keessan itti fufaa Rabbiin waan isin sodaattanu suuraa Qur`aanaa buusee yookiin Ergamaa isaatti himee ifa baasa.

(65) Yaa Ergamichaa! munaafiqoota kana isa isaan amantaafi mu`uminoota arrabsanu erga Rabbiin sitti himee booda odoo isaan gaafattee "nuti qoosaa waliin dubbataa jirra malee dhugaadhaan arrabsuu feeneetii miti" jedhu. Yaa Ergamichaa! Rabbiin moo, aayata isaattimoo Ergamaa isaatti kan isin qoostanu? jedhiin.

(66) Of keessatti dhokfachuu keessaniin booda, kufrii keessan diinitti qoosuun dhugumaan ifa baaftaniittu waan ta`eef sababa soba ta`e akkanaa hin himatinaa. Isin irraa garii keessan Sababa munaafiqummaa dhisuufi tawbatanii Rabbiif qulqullaahuu isaaniitiin yoo isaaniif irra darbine garii keessan immoo Sababa tawbata dhiisanii munaafiqummaa isaanii itti fufaniif ni adabna.

(67) Munaafiqoonni dhiiraafi durbaan munaafiqummaa irratti waliif galu. Isaan mu`uminootaa gadi. Haalli isaaniis waan jibbamaatti ajajanii waan gaarii irraa dhorkan; horii isaaniis karaa Rabbii irratti hin kennatanu. Rabbiin buluus ni didan. Sababa kanaan Rabbiinis karaa haqaarra isaan buusuu dide. Munaafiqoonni Rabbiin buluufi karaa haqaa irraa bahanii karaa badiifi jallinaa goraniiru.

(68) Rabbiin munaafiqootaafi kaafiroota warra hin tawbatiniif ibidda jahannam haala keessaa bahuun isaaniif hin jirreen akka ishee keessa taa`anu wereegeeraaf. Gama adabbiitiin isheen qoftii isaan geessi. Rahmata isaa irraayis isaan fageesseera. Adabbiin itti fufaa ta`es isaaniif jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Fokkinni munaafiqootaa baayyeedha. Kanneen keessaa kakuu sobaa, Rabbiifi Ergamaa isaa diina taasifachuu akkasumas Qur`aana, Nabiyyiifi mu`uminootatti qoosuu, Qur`aanni bu`ee akka isaan hin saaxille sodaachuu, akka qoosaa jiranuufi taphataa jiranu akka sababaatti himatanii badii isaanii of irratti ragaa bahuu isaanii yemmuu ta`u sababni isaan himatanis matuma isaatti yakka caalaa kan hammaatu ta`uu isaa
- Qoosaan amantaafi seera amantaa ilaalchisee godhamu akka fudhatama hin qabneefi namni Qur`aanatti yookiin Ergamaa isaatti qoose kafaruu isaa
- Munaafiqummaan dhukkuba dadhabamaa nama keessa gadi dhaabbatee jiru yeroo ta`u namoonni dhukkuba kanaan qabaman bara hunda keessa waan hamaatti ajajanii gaarii irraa dhorkuufi harka isaanii karaa Rabbii keessatti jihaadaaf waan isaan irratti dirqama ta`e akka hin kennanne qabuudhaan beekamu.
- Mindaan bifa hojiitiin waan ta`eef warra waan Rabbiin itti ajaje dhiisanii waan inni dhorke hojjatanu Rabbiin rahmata isaa irraa akka isaan fageessu.

كَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنكُمۡ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرَ أَمۡوَٰلٗا
وَأَوۡلَٰدٗا فَٱسۡتَمۡتَعُواْ بِخَلَٰقِهِمۡ فَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِخَلَٰقِكُمۡ
كَمَا ٱسۡتَمۡتَعَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُم بِخَلَٰقِهِمۡ وَخُضۡتُمۡ
كَٱلَّذِي خَاضُوٓاْۚ أُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا
وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٦٩ أَلَمۡ يَأۡتِهِمۡ
نَبَأُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَقَوۡمِ
إِبۡرَٰهِيمَ وَأَصۡحَٰبِ مَدۡيَنَ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتِۚ أَتَتۡهُمۡ رُسُلُهُم
بِٱلۡبَيِّنَٰتِۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ
أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٧٠ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بَعۡضُهُمۡ
أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَيَنۡهَوۡنَ عَنِ ٱلۡمُنكَرِ
وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ سَيَرۡحَمُهُمُ ٱللَّهُۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ
٧١ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ
وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِ أَكۡبَرُۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٧٢



69 Yaa munaafiqootaa! Isin qoosuufi kafaruu keessatti akkuma ummata isin dura kafareeti. Isaan horii, qabeenyaafi humnaan isin caalaa cimaa turan. Qananii addunyaa irraa qooda Rabbiin isaaniif katabeen qanani`aa turan. Yaa munaafiqootaa! isinis qooda isiniif murteeffameen akkuma ummanni isin dura sobsiisaa turan qooda isaaniitiin qanani`anitti isins qananiitaniittu; akkasumas haqa sobsiisuufi Ergamaa arrabsuu keessa warri isin dura darban akkuma seenaa turanitti isinis haqa sobsiisuufi Ergamaa arrabsuu keessa seentaniittu. Warri haala fokkataa kanaan ibsaman warra hojiin isaanii Sababa kufriitiin jalaa badeedha. Isaan warra lubbuu isaanii badiisaaf saaxiluudhaan ishee hoongessaniidha.

70 Munaafiqoota warra kanatti oduun ummata isaan dura darbanii kan akka ummata Nabi Nuuh, Huud, Saalih, ummata Nabi Ibraahiim, warra Madyaniifi ganda Nabi Luux ilaalchisee adabbii irraa wanti isaan irra gahe isaan hin qaqqabnee? Ergamoonni isaanii ragaalee ifa galaa ta`een isaanitti dhufanii turan. Rabbiin kan isaan miidhu hin taane; garuu Rabbitti kafaruufi Ergamoota isaa sobsiisuudhaan lubbuu ofii miidhaa turan.

71 Mu`uminni dhiiraafi mu`uminni dubaraa gariin isaanii gariidhaaf gargaaraadhaafi tumsaadha. Iimaanni walitti isaan qabee waan jiruuf. Waan gaariitti ajaju. Innis waan Rabbiin biratti jaallatamaa ta`e kan akka tawhiidaafi salaataati. Waan jibbamaa irraayis ni dhorku. Innis waan Rabbiin jibbu hunda kan akka kufrii, dhala dhiisuufi Salaata haala irra guutuu ta`een salaatuudha. Rabbiifi Ergamaa isaatiin bulu. Warra bifa faarfamaa ta`e kanaan ibsaman Rabbiin rahmata isaa keessa isaan seensisa. Rabbiin injifataa yemmuu ta`u eenyunuu isa hin injifatu. Waan uumu keessattis ogeessa. Akkasumas sharii`aa isaatiifi waan hojjatu keessattis ogeessa.

72 Rabbiin dhiiraafi dubara irraa warra Rabbitti amane Guyyaa Qiyaamaa jannata jala gamoo ishee lageen yaatu haala ishee keessaa hin baafamneen isaan seensisuu wareegeera. Ishee keessattis hin du`anu. Qananiin isaaniitis cita hin qabu. Jannata turaa ta`e keessa taa`umsa gaarii isaaniif wareegeera. Waan kana hunda caalu jaalala isaa isaaniif murteessa. Mindaan dubbatame kun milkuu guddaa milkuun kamuu itti hin qixxoofneedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Bara hunda keessa sababni warri kafaraniifi munaafiqoonni ittiin adabamanu tokkichuma. Innis aakhiraa caalaa addunyaa filachuu isaaniitiifi isheedhaan qananii`uu, Nabiyyoota sobsiisuu, shiira shiiruu, ganuufi beellama diiguudha.
- Ummanni darban Sababa kufriifi Nabiyyoota sobsiisuu isaaniitiin adabamuun isaanii warra sammuu qabuuf gorsa.
- Dhiiraafi dubara irraa warri iimaana qabanu kan wal gargaaranuufi walii tumsanu yemmuu ta`anu isaan ummata tokko.
- Qalbiin isaaniitis wal jaallachuufi walmararfachuu irratti tokko.
- Jaalalli Rabbii isa samiifi dachii uumee qananii jannataa hunda caala. Sababni isaas qananiin lubbuu qananii qaamaa waan caaluufi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ
وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٧٣ يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُواْ
وَلَقَدۡ قَالُواْ كَلِمَةَ ٱلۡكُفۡرِ وَكَفَرُواْ بَعۡدَ إِسۡلَٰمِهِمۡ وَهَمُّواْ
بِمَا لَمۡ يَنَالُواْۚ وَمَا نَقَمُوٓاْ إِلَّآ أَنۡ أَغۡنَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ
مِن فَضۡلِهِۦۚ فَإِن يَتُوبُواْ يَكُ خَيۡرٗا لَّهُمۡۖ وَإِن يَتَوَلَّوۡاْ يُعَذِّبۡهُمُ
ٱللَّهُ عَذَابًا أَلِيمٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَمَا لَهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ
مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٧٤ ۞ وَمِنۡهُم مَّنۡ عَٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنۡ ءَاتَىٰنَا
مِن فَضۡلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ
٧٥ فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُم مِّن فَضۡلِهِۦ بَخِلُواْ بِهِۦ وَتَوَلَّواْ وَّهُم
مُّعۡرِضُونَ ٧٦ فَأَعۡقَبَهُمۡ نِفَاقٗا فِي قُلُوبِهِمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ يَلۡقَوۡنَهُۥ
بِمَآ أَخۡلَفُواْ ٱللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ٧٧
أَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ سِرَّهُمۡ وَنَجۡوَىٰهُمۡ وَأَنَّ ٱللَّهَ
عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ٧٨ ٱلَّذِينَ يَلۡمِزُونَ ٱلۡمُطَّوِّعِينَ مِنَ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهۡدَهُمۡ
فَيَسۡخَرُونَ مِنۡهُمۡ سَخِرَ ٱللَّهُ مِنۡهُمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

ثلاثة أرباع الحزب ٢٠



(73) Yaa Ergamichaa! kaafiroota irratti sayfiidhaan qabsaa`i. Munaafiqoota immoo ragaa irratti dhiheessuudhaan arraba keetiin ittiin loli. Garee lachanuu irratti cimi. Kan isaanii malu isa kana waan ta`eef. guyyaa Qiyaamaas quphannaan isaanii jahannama yemmuu ta`u, itti galli fokkataanis itti gala isaaniiti.

(74) Munaafiqoonni siifi amantaa kee arrabsuu isaanii ilaalchisee oduu si dhaqqabe sana akka hin dubbannetti sobanii kakatu. Dhugumaatti waan isaan kafarsiisu irraa waan ati dhageesse sana dubbataniiru. Booda iimaana mullifatanii kufrii ifa baafataniiru. Dhugumatti waan hin araganne kan akka Nabiyyii biyyaa baasuu hawwan. wanti isaan morman hundumtuu waan mormamuu hin qabne ture. Innis tola Rabbiin boojii Nabiyyii isaatiif kenneen isaan duroomseedha. Yoo munaafiqummaa isaanii irraa gara Rabbitti tawbatan tawbanni isaanii munaafiqummaa irratti hafuu isaaniif caala. Gara Rabbitti tawbachuu irraa yoo garagalan addunyyaa irratti booji`amuufi ajjeefamuun adabbii laalessaa isaan adaba. Aakhiraatti immoo adabbii laalessaa ibiddaan isaan adaba. Gargaaraa adabbii irraa isaan hanbisu hin qabanu; akkasumas tumsaa adabbii irraa isaaniif tumsus hin qabanu.

(75) Munaafiqoota irraa namoota yoo Rabbiin tola isaa irraa nuu kenne warra haajahamoo ta`an irratti ni kennanna; warra gaggaarii hojiin isaanii tolte irraayis ni taana jedhee nama waadaa seenetu jiru.

(76) Yeroo Rabbiin tola isaa irraa isaaniif kennu waan waadaa seenan sana guutuu dhaban. Hinumaa horii isaanii dhowwatanii womaa odoo hin kennatin hafan. Haala iimaana irraa garagalaniin achi deebi`an.

(77) Sababa waadaa isaanii diiguufi sobuu isaaniitiin isaan adabuuf jecha booddee isaanii Rabbiin munaafiqummaa qalbii isaanii irra hanga guyyaa Qiyaamaatti gadi dhaabbataa ta`e (mindaa isaaniif galche).

(78) Munaafiqoonni shiiraafi hamaa isaan bakka taa`umsaa isaaniitti yaadan akka Rabbiin beeku hin beekanuu sila? Rabbiin waan fagoo ta`e hunda kan akkan beekuudha. hojii isaanii irraa womaa isa hin dhokatu. Mindaas irratti isaaniif galcha.

(79) Warreen mu`uminoota warra (horii irraa) waa xiqqoo malee argachuu hin dandeenyeefi hanguma dandeettii isaaniitiin waan argatan irraa xiqqoo kennatan sana sadaqaan isaanii kun maal fayyaddi? jechuun warra aybeessanuufi warra itti qoosanu, Rabbis jazaa waan isaan mu`uminootatti qoosaniitiin isaaniitti qoosa; akkasumas mindaa laaleessaatu isaaniif jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Munaafiqootaafi kaafirootaan loluun dirqama ta`uufi kaafirootaan kan lolamu harkaafi meeshaa waraanaatiin yeroo ta`u munaafiqootaan immoo ragaa itti dhiheessuufi arrabaan ta'a.
- Munaafiqoonni sababa nama gananuufi gaarii namni isaaniif oole hamaadhaan waan deebisanuuf irra hamaa namaa ta`uu isaanii
- Keeyyattoota kana keessa waadaafi beellama diiguun munaafiqummaa nama dhaalchisa waan ta`eef muslimoonni guddisanii kana irraa eeggachuu akka qabanu akeeka.
- Keeyyattoota kana keessa humna qaamaafi hojii faarsuutu jira. Kun lamaan bakka horii waan dhaabbatanuu jecha. Akka waliigalaatti wantoota bu`uura ta`an ilaalchisee hundi namaa waan danda`uun gumaacha gochuu irratti kun lachan hundee jabaadha.

ٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ أَوۡ لَا تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ إِن تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ سَبۡعِينَ مَرَّةٗ
فَلَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۗ
وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٨٠ فَرِحَ ٱلۡمُخَلَّفُونَ بِمَقۡعَدِهِمۡ
خِلَٰفَ رَسُولِ ٱللَّهِ وَكَرِهُوٓاْ أَن يُجَٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَالُواْ لَا تَنفِرُواْ فِي ٱلۡحَرِّۗ قُلۡ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرّٗاۚ
لَّوۡ كَانُواْ يَفۡقَهُونَ ٨١ فَلۡيَضۡحَكُواْ قَلِيلٗا وَلۡيَبۡكُواْ كَثِيرٗا جَزَآءَۢ
بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٢ فَإِن رَّجَعَكَ ٱللَّهُ إِلَىٰ طَآئِفَةٖ
مِّنۡهُمۡ فَٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ لِلۡخُرُوجِ فَقُل لَّن تَخۡرُجُواْ مَعِيَ أَبَدٗا وَلَن
تُقَٰتِلُواْ مَعِيَ عَدُوًّاۖ إِنَّكُمۡ رَضِيتُم بِٱلۡقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٖ فَٱقۡعُدُواْ
مَعَ ٱلۡخَٰلِفِينَ ٨٣ وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٖ مِّنۡهُم مَّاتَ أَبَدٗا وَلَا تَقُمۡ
عَلَىٰ قَبۡرِهِۦٓۖ إِنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَمَاتُواْ وَهُمۡ فَٰسِقُونَ
٨٤ وَلَا تُعۡجِبۡكَ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَأَوۡلَٰدُهُمۡۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم
بِهَا فِي ٱلدُّنۡيَا وَتَزۡهَقَ أَنفُسُهُمۡ وَهُمۡ كَٰفِرُونَ ٨٥ وَإِذَآ
أُنزِلَتۡ سُورَةٌ أَنۡ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَجَٰهِدُواْ مَعَ رَسُولِهِ ٱسۡتَـٔۡذَنَكَ
أُوْلُواْ ٱلطَّوۡلِ مِنۡهُمۡ وَقَالُواْ ذَرۡنَا نَكُن مَّعَ ٱلۡقَٰعِدِينَ ٨٦



(80) Yaa Ergamichaa! dhiifama Rabbii kadhuuf yookiin hin kadhatinis. Yoo si`a torbaatama kadhatteefis hedduummina isheetiin waliin waan Rabbiifi Ergamaa isaatti kafaranii jiranuuf dhiifama Rabbii jaraaf hin argamsiiftu. Warra odoo beekanuu sharii`aa isaa irraa bahan Rabbiin karaa haqaa isaan hin qabu.

(81) Munaafiqoota irraa warri duula Tabuuk irraa manatti hafan Ergamaa Rabbii biraa hafanii mana taa`uu isaaniitiin gammadanii jiru. Akka mu`umintoonni lubbuufi qabeenya isaaniitiin karaa Rabbii irratti lolanu loluu jibban. Obbolaa isaanii munaafiqootaan haala isaan taati`eessanuun gubaa keessa hin deeminaa isaaniin jedhu. Duulli Tabuuk yeroo gubaan cimu keessa waan ta`eef. Yaa Ergamichaa! odoo kan beekanu ta`ee gubaa ibidda jahannam kan munaafiqoota eeggataa jirtu sanatu gubaa isaan baqataaranu kana caala jedhin.

(82) Munaafiqoonni jihaada irraa hafan kun jireenya addunyaa badduu taate keessatti xiqqoo haa kolfanu. Jireenya aakhiraa dheeraa ta`etti immoo baayyee haa boohanu. Kun addunyaa irratti kufrii, badiifi cubbuu adda addaa hojjataa waan turaniif mindaa isaaniif kafaluu jecha.

(83) Yaa Ergamichaa! munaafiqoota munaafiqummaa isaanii irratti hafan kanatti yoo Rabbiin si deebisee jihaada biraatiif si waliin bahuuf eeyyama sigaafatan, isin adabuuf jecha akkasumas badii isinii waliin nutti dhufuu danda`u irraa eeggachuuf jecha gonkuma naa waliin hin baatanu. Duraan lola Tabuuk irraa manatti hafuu keessaniin dhugaatti gammaddanii turtan. Kanaafuu warra manatti hafan kan akka dhukkubsattootaa, dubaraafi daa`immanii waliin taa`aa jedhiin.

(84) Yaa Ergamichaa! munaafiqoota irraa eenyunuu yoo du`e gonkumaa irratti hin sagadin. Isaaniif dhiifama kadhachuu jettee qabrii isaanii irra hin dhaabbatin. Sababni isaas Rabbiifi Ergamaa isaatti kafaranii akkasumas Rabbiin buluu irraa bahanii waan du`aniif namni haala akkanaa qabu immoo irratti hin sagadamu; isaafis hin kadhatamu.

(85) Yaa Ergamichaa! ilmaaniifi qabeenyi munaafiqoota kanaa si hin dinqin. wanti Rabbiin fedhu addunyaa kana irratti ishee argachuuf jecha akka cinqamanuufi rakkoo Sababa isheetiin isaan qunnamuun addunyaa kana irratti isaan adabuufi akkasumas kufrii irra odoo jiranuu akka lubbuun isaanii baatuudha.

(86) Rabbiin suuraa Rabbitti amanuufi karaa isaa keessatti jihaada gochuutti ajajuu of keessaa qabdu yeroo Ergamaa isaa Muhammaditti buusu isaan irraa warri soorummaafi dandeettii qabanu sirraa boodatti hafuuf warra dhibee qabu dadhabdoota, daa`immaniifi dubara waliin akka manatti hafnu eeyyama nuu godhi jechuun eeyyama si gaafatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafiraaf dhiifama kadhachuus ta`ee hojiinis akka isa hin fayyadne
- Keeyyatni kun ilaalchi namootaa gabaabbachuu isaa agarsiisa. Irra guddeessa haaluma amma jiruufi qabatama ofii irra jiru qofa ilaala. Waan fuuladuraa hin ilaalu; waan isa irraa argamuu danda`u (hin yaadu).
- Ibaadaa tokko irraa yemmuu yeroon isaa gahu taatiyaahuun (nuffuun) adabbii Rabbiitiif sababa ta`a. Akkasumas bu`aa ishee irraa argamu dhabuufis sababa ta`a.
- Keeyyattoota kana keessa salaanni mu`uminoota irratti dirqama ta`uu isaatiifi akkuma Nabiyyiin (saw) mu`uminootaaf godhaa turan qabrii mu`uminoota zayyaruun akkasumas booda isaan du`anii Rabbiin isaaniif kadhachuun sharii`aa irraa ta`uu isaa.

رَضُوا۟ بِأَن يَكُونُوا۟ مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ
لَا يَفۡقَهُونَ ﴿٨٧﴾ لَٰكِنِ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ
جَٰهَدُوا۟ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلۡخَيۡرَٰتُۖ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ﴿٨٨﴾ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ جَنَّٰتٍ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ﴿٨٩﴾
وَجَآءَ ٱلۡمُعَذِّرُونَ مِنَ ٱلۡأَعۡرَابِ لِيُؤۡذَنَ لَهُمۡ وَقَعَدَ ٱلَّذِينَ
كَذَبُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۚ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۡهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾ لَّيۡسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرۡضَىٰ وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ
لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا۟ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ
مَا عَلَى ٱلۡمُحۡسِنِينَ مِن سَبِيلٍۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩١﴾
وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوۡكَ لِتَحۡمِلَهُمۡ قُلۡتَ لَآ أَجِدُ
مَآ أَحۡمِلُكُمۡ عَلَيۡهِ تَوَلَّوا۟ وَّأَعۡيُنُهُمۡ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمۡعِ
الجزء ١١ الحزب ٢١ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُوا۟ مَا يُنفِقُونَ ﴿٩٢﴾ ۞ إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى
ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ وَهُمۡ أَغۡنِيَآءُۚ رَضُوا۟ بِأَن يَكُونُوا۟
مَعَ ٱلۡخَوَالِفِ وَطَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ﴿٩٣﴾



(87) Munaafiqoonni kun warra dhibee qabanu wali-in manatti hafuu yemmuu barbaadanu lubbuu isaaniitiif waan xinneenyaa jaallataniiru. Sababa kufriifi munaafiqummaa isaanii Rabbiin qalbii isaanii irratti marage; kanaafuu waan isaaniif tolu hin beekanu

(88) Ergamaan kiyyaafi Mu`uminoonni isa waliin jiranu akka jara kanaa karaa Rabbii irratti loluu irraa duubatti hin deebine. Hinumaa karaa Rabbii irratti lubbuufi qabeenya isaaniitiin lolan. Mindaan isaanii Rabbiin biratti faaydaa addunyaa kan akka boojiifi injifannoo argachuu yemmuu ta`u aakhi-raatti immoo jannata seenuufi waan barbaadanuun milkaa`anii waan sodaatanu irraa bilisa ta`uudha.

(89) Rabbiin jannata jala gamoo ishee laggeen yaatu isaaniif qopheesse. Ishee keessaayis yoomuu hin bahanu. Qananiin isaaniitis dhuma hin qabu. mindaan akkanaa milkuu guddaa milkuun biraa isatti hin qixxoofneedha.

(90) Namoonni warra baadiyyaa Madiinaa irraa ta`aniifi namoonni naannoo ishee karaa Rabbii ir-ratti jihaada gochuu irraa manatti hafuuf akka Erga-maan Rabbii (saw) eeyyama isaaniif godhuuf jecha dhufan. Warri kaan silumatti sababa Nabiyyii (saw) hin dhugoomsiniifi beellama Rabbiittis hin amani-iniif rakkoo hin himanne. Warra kana Sababa kufrii isaaniitiin adabbii laalessaatu isaan xuquuf deema.

(91) Dubara, daa`imman, dhukkubsattoota, dad-habaa, jaamaafi iyyeeyyii horii kennatanuufi ittiin duulanu hinqabne dabalatee waarra kana hunda irra Sababa jihaada irraa haafuutiin cubbuun isaan irra hin jiru. Rakkoon isaanii beekamaadha. Hanga waan hojjatanu Rabbiifi Ergamaa isaatii jecha qofa hojjatanii sharii`aa isaattis hojjatanii warra dhibee akkanaa qabaataa hojii toltuu hojjatanu irratti tarkaanfii fudhachuuf sababni hin jiru. Rabbiin badii warra toltuu hojjatuu akkan kan dhiisuufi marartee isaaniif godhuudha.

(92) Akkuma kana Yaa Ergamichaa! warra gara kee dhufanii waan irra taa`anii ittiin duulanu akka kennituuf jecha si gaafannan waan isin irra teessanii duultanu isinii kennuuf hin argadhu yeroo jettuun ijji isaanii imimmaan roobaa waan jihaada irratti kennatanu si biraayis of biraayis dhabuu isaaniitiin haala yaadda`anuun si biraa deebi`an sana irra cubbuun hin jiru.

(93) Rabbiin warra rakkoo qabanu irratti tarkaanfii fudhachuuf sababni akka hinjiraanne yemmuu ibsee ka`u akkana jechu-un warra adabamuu qabanu ibse: Yaa Ergamichaa! isaan adabuuf karaan kan jiru warra odoo waan ittiin duulanu qabanuu jihaada irraa hafuuf eeyyama si gaafatanuudha. Isaan Sababa warra rakkoodhaaf jecha manatti hafan waliin hafuu fedhuu isaaniitiin lubbuu isaaniitiif xinneeya jaallataniiru. Rabbiin qalbii isaanii irratti haguugeera; kanaafuu (qalbii isaanii ) gorsi hin fayyadu. Sababa haguuggii kanaatiin waan isaaniif tolu filachuuf hin beekanu. Waan isaan balleessu irraa fagaachuufis hin beekanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Warri karaa Rabbii irratti qabsaahanu addunyaa kana irratti waan gaarii ta`een walgahuuf jiru. Yoo kun isaan darbes aakhiraatti jannataan milkaa`uufi ibidda irraa bilisa ta`uutu isaaniif jira.
- Akkuma beekamu namni waan gaarii ta`een beekame tokko mucucni /dogongorri/ isaa irra darbamaaf.
- Namni waan gaarii yaadee hanga danda`uun itti gahuuf yaalii godhee milkaa`uufii dhabe, akka nama hojjateetti isaaf lakkaa`ama.
- Islaamni amantaa haqaa waan ta`eef munaafiqoota warra lubbuufi qabeenya isaaniitiin jihaadaaf bahuu dandeettii odoo qabanuu eeyyama gaafatan irratti cubbuufi adabbii isaan murteesse.